# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා - ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති - අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ - අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ - අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

**ආනන්ද සමරකෝන්**



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරදි දැනුමෙන්

රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"

<u>ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය</u>

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමඟ වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් ඔබට හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**

අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමඟ අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, පර්යේෂණ සහ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතියි. එහිදී ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත යනු ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබා ගැනීමටත් නැණ ගුණ වර්ධනයටත් චර්යාමය හා ආකල්පමය වර්ධනයක් සහිතව ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමටත් ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

නිදහස් අධ්‍යාපන සංකල්පය යථාර්ථයක් බවට පත්කරමින් 1 ශ්‍රේණියේ සිට 11 ශ්‍රේණිය දක්වා සියලු ම පෙළපොත් රජයෙන් ඔබට තිළිණ කෙරේ. එම ග්‍රන්ථවලින් උපරිම ඵල ලබන අතර ම ඒවා රැක ගැනීමේ වගකීම ද ඔබ සතු බව සිහිපත් කරමි. පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, රටට වැඩදායී යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2019.04.10

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම**

ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය**

ඩබ්ලිව්. ඒ. එන්. දර්ශි රණසිංහ - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

එච්.එම්. පියුමි අනුපමා - සහකාර කොමසාරිස් (2019 මුද්‍රණය)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**ලේඛක මණ්ඩලය**

ආචාර්ය ඩබ්. එම්. ශාමින්ද වනසිංහ - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය,
ශ්‍රී ලංකා විවෘත විශ්වවිද්‍යාලය, නාවල

එම්. කේ. කිංස්ලි ප්‍රියන්ත - කථිකාචාර්ය,
රුහුණ ජාතික අධ්‍යාපන විද්‍යා පීඨය, වලහන්දුව

එච්. අරුණ ඉන්ද්‍රසේන - ගුරු උපදේශක,
කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, බලංගොඩ

සී. එස්. ජයසිංහ - ගුරු මධ්‍යස්ථාන කළමනාකරු (විශ්‍රාමික),
හොරණ

කේ. ඒ. නිලන්ත පුෂ්පකුමාර - ගුරු සේවය,
වප/හො/පොලේගොඩ මහා විද්‍යාලය

**සංස්කරණය**

මහාචාර්ය ප්‍රේමකුමාර ද සිල්වා - සමාජ විද්‍යා අංශය,
කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය

ධම්ම දිසානායක - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය,
දේශපාලන විද්‍යාව හා රාජ්‍ය ප්‍රතිපත්ති
අධ්‍යයන අංශය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය

නීතිඥ වසන්තා සෙනෙවිරත්න - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය,
පොදු හා අන්තර්ජාතික නීති අධ්‍යනාංශය,
කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය

ඒ. එල්. එස්. අබේවික්‍රම - ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය,
ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම

ඩබ්. ඒ. එන්. දර්ශි රණසිංහ - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සෝදුපත් කියවීම**

කේ. ජී. සෙනරත් ඉන්ද්‍රානි - නියෝජ්‍ය විදුහල්පති,
කෑගලු බා. මහ විද්‍යාලය, කෑගල්ල

**භාෂා සංස්කරණය**

| | | |
|---|---|---|
| මහාචාර්ය නිමල් මල්ලවආරච්චි | - | අංශාධිපති,<br>සිංහල අධ්‍යයන අංශය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය |
| රංජිත් ඉලුප්පිටිය | - | නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්,<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**පිට කවරය සැකසීම**

| | | |
|---|---|---|
| ඊ. ඒ. ගයාන් කුමාර ඒකනායක | - | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**අවසාන ඇගයීම**

| | | |
|---|---|---|
| රෝස් විජේසේකර | - | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාරිනී, නීතිඥ,<br>පොදු හා අන්තර්ජාතික නීති අධ්‍යයනාංශය,<br>නීති පීඨය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |

**පරිගණක සහාය, පිටු සැකසුම**

| | | |
|---|---|---|
| කේ. එම්. ඒ. ඩී. ආර්. වික්‍රමසිංහ | - | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| ඩී. එල්. අමිඳු බුද්ධික | - | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

# පටුන

# 01
# නීතිය හා යුක්තිය

### හැඳින්වීම

සමාජයේ යහපැවැත්ම ආරක්ෂා කර ගැනීම පුරවැසියන් වන අප සැමගේ වගකීම වේ. නීතිය නොදැන සිටීම නිදහසට කාරණයක් නොවන්නේ ය යන මූලධර්මයට අනුව සැම දෙනා ම නීතිය පිළිබඳව අවබෝධයක් ලබා තිබීමේ අවශ්‍යතාව පැහැදිලි වේ. මෙම පරිච්ඡේදය මඟින් අපේක්ෂා කරනුයේ නීතිය පිළිබඳ මූලික අවබෝධයක් ලබා දීමයි. ඒ සඳහා නීතිය හා යුක්තිය, විවිධ නීති වර්ග, අධිකරණ පද්ධති, ආරවුල් විසඳීමේ ක්‍රම හා නීතියේ ආධිපත්‍යය යන කරුණු සාකච්ඡාවට ලක් කරනු ලැබේ.

## නීතිය නිර්වචනය කිරීම හා හැඳින්වීම

නීතිය (Law) යනු යම් රටක් හෝ ප්‍රජාවක් හෝ විධිමත් මිනිස් හැසිරීම් හා ක්‍රියාකාරකම් පාලනය කිරීම හා සමාජ යහපැවැත්ම උදෙසා අනුගමනය කළ යුතු බවට පනවනු ලබන රීති පද්ධතියක් ලෙස සරලව විග්‍රහ කළ හැකි ය. විවිධ චින්තකයින් විසින් 'නීතිය' විවිධාකාරයෙන් අර්ථකථනය කරනු ලැබීමට උත්සුක වූ අයුරු දැකිය හැකි ය.

ඒ අතුරින් ග්‍රීන් හා ජෝන් ඔස්ටින් දක්වා ඇති නිර්වචන පහත දැක්වේ.

"නීතිය යනු රාජ්‍යය විසින් ක්‍රියාවට නංවනු ලබන අයිතිවාසිකම් සහ බැඳීම් පිළිබඳ පද්ධතියකි." - ටී.එච්. ග්‍රීන් (**T.H. Green**) -

"නීතිය යනු පරමාධිපත්‍ය දේශපාලන අධිකාරියක් විසින් නිකුත් කරනු ලබන ආඥාවක් වන අතර එ යක ඩ ක් රීම දඬුවමට හේතු වේ ."
-ජෝන් ඔස්ටින් (**John Austin**) -

සැම සමාජයක් ම නීතියට අනුව පාලනය කළ යුතු වේ. නීතියට ගරු කිරීම හා අවනත වීම පුරවැසියන්ගේ වගකීමයි. නීතියේ ආධිපත්‍යය ක්‍රියාත්මක වන සමාජයක යුක්තිය, සාමය හා සුරක්ෂිතභාවය යන ලක්ෂණ දක්නට ලැබේ. නීතියේ ප්‍රධාන පරමාර්ථය වන්නේ මහජනතාවගේ ජීවිත, අයිතිවාසිකම් හා දේපළ ආරක්ෂා වන අයුරින් මානව හැසිරීම් පාලනය කිරීම තුළින් යුක්තිය ඇති කිරීමයි.

නීතිය හා බැඳුණු අනෙක් සංකල්පය වන්නේ යුක්තියයි. යුක්තිය යන්න සාධාරණ හැසිරීම හෝ සැලකුම හෝ ලෙස කෙටියෙන් විග්‍රහ කළ හැකි ය. අපක්ෂපාතීව සියලු ම පාර්ශ්වවලට මැනවින් සවන් දී නීතිය ක්‍රියාවට නැංවීම මඟින් යුක්තිය ඉටු වේ.

නීතිය ක්‍රියාත්මක කිරීම යුක්ති සහගතව හා සර්ව සාධාරණව සිදුවිය යුතු වේ. කිසියම් රටක නීතිය මැනවින් ක්‍රියාත්මක වන විටෙක සමාජය නීතිගරුක වන අතර ජනතාව තුළ නීතිය කෙරෙහි විශ්වාසය තහවුරු වීමක් ද සිදු වේ. එමඟින් යුක්තිගරුක සාධාරණ සමාජයක් බිහි වේ.

යුක්තිය ඇති කිරීම පිළිබඳ ව පහත සඳහන් කරුණු ඉතා වැදගත් වේ.

- තමාට ඉදිරිපත්ව ඇති චෝදනා පිළිබඳව දැන ගැනීමට ඇති අයිතිය
- තමා වෙනුවෙන් අධිකරණය ඉදිරියේ තමා ම පෙනී සිටීමට හෝ නීතිඥයකු මඟින් කරුණු කීමට ඇති අයිතිය
- සාධාරණ හා අපක්ෂපාතී විනිශ්චයක් ලබා ගැනීමට තිබෙන අයිතිය

## නීතියේ ගුණාංග

සියලු දෙනා නීතිය ඉදිරියේ සමාන විය යුතු අතර නීතියේ රැකවරණය සඳහා අයිතිවාසිකම් ලබති. දියුණු නීති පද්ධති තිබෙන ශිෂ්ට සම්පන්න සමාජවල පවතින අත්‍යවශ්‍ය ගුණාංග කිහිපයක් අපට හඳුනාගත හැකි ය.

- අධිකාරි බලය පදනම් කරගෙන රාජ්‍ය විසින් ම පනවන්නක් වීම
- මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් හා චර්යා පාලනය කිරීමේ අරමුණින් පනවන්නක් වීම
- යුක්ති සහගත හා සාධාරණ විය යුතු වීම
- පොදු සමාජ යහපත අරමුණු කොට ගෙන පැනවිය යුතු වීම
- වෙනස් වන සමාජ අවශ්‍යතා අනුව වෙනස් වීම
- නිරවුල්ව හා පැහැදිලිව දැක්විය යුතු වීම
- නීති කඩ කිරීම දඬුවම් ලැබිය හැකි වරදක් වීම

## නීතියේ මූලාශ්‍රය

නීතිය ආරම්භ වීමට බලපාන සාධක හෝ නීතිය පිළිබඳ තොරතුරු සපයා ගත හැකි ආකාර නීතියේ මූලාශ්‍රය ලෙස සඳහන් කළ හැකි ය. එවැනි මූලාශ්‍රය කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

| | | |
|---|---|---|
| 1. ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව | - | රාජ්‍යයක උත්තරීතර නීතිය වන්නේ එම රටෙහි ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවයි. |
| 2. විවිධ අණ පනත් | - | පාර්ලිමේන්තුව මගින් සම්මත කරනු ලබන විවිධ අණ පනත් නීති මූලාශ්‍රය ලෙස යොදා ගැනේ. |
| 3. අධිකරණ තීන්දු | - | ඉහළ අධිකරණ විසින් දෙන ලද නඩු තීන්දු පසුකාලීන නඩු තීන්දු සඳහා භාවිත කෙරේ. |
| 4. නීති විශාරදයන්ගේ මත හා විද්‍යාත්මක සිද්ධාන්ත | - | නීති විශාරදයන් විසින් පවතින නීතිය අධ්‍යයනය කරමින් ඉදිරිපත් කරනු ලබන විවිධ අදහස්, නීති විද්‍යාත්මක සිද්ධාන්ත ලෙස සැලකේ. |
| 5. සිරිත්විරිත් | - | සමාජය පිළිගත් මැනවින් ස්ථාපිතව පවතින විවිධ සිරිත්විරිත්, චාරිත්‍රානුකූල නීතිය ලෙස හැඳින් වේ. |
| 6. ආගම | - | විවිධ ආගම් පදනම් කරගෙන නීති සකස් වී තිබේ. මුස්ලිම් නීතිය, විහාර හා දේවාලගම් පිළිබඳ නීතිය ආදිය උදාහරණ වේ. |

## නීති වර්ග

නීතිය ක්‍රියාත්මක වන ආකාරය අනුව දේශීය නීතිය හා අන්තර්ජාතික නීතිය වශයෙන් කොටස් දෙකකට බෙදිය හැකි ය.

## දේශීය නීතිය (Domestic Law)

යම් රටක් විසින් තම දේශ සීමාව තුළ බල පැවැත්වෙන පරිදි පනවනු ලබන හා ක්‍රියාත්මක කරනු ලබන නීතිය දේශීය නීතිය වේ. රටේ අවශ්‍යතාව අනුව නීති පනවන බැවින් දේශීය නීතිය රටකින් රටකට වෙනස් වේ. දේශීය නීතිය ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථා නීතිය, අපරාධ නීතිය හා සිවිල් නීතිය වශයෙන් වෙන්කොට හඳුනාගත හැකි ය. පහත වගුවෙන් එය පැහැදිලි කර ඇත.

අපරාධ නීතිය හා සිවිල් නීතිය අතර ඇති ප්‍රධාන වෙනස්කම් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

| අපරාධ නීතිය | සිවිල් නීතිය |
|---|---|
| • යම් පුද්ගලයකු වෙනත් පුද්ගලයකුගේ ජීවිතයට හෝ දේපළවලට හානි සිදු කළ විට අපරාධ නීතිය ක්‍රියාත්මක වේ. | • පුද්ගලික පාර්ශ්ව අතර ඇතිවන ආරවුල් නිරාකරණය සඳහා වූ නීතියයි. |
| • අපරාධ නීතියේ විවිධ ශාඛා දක්නට නොලැබේ. එහෙත් බරපතළ අපරාධ සහ සුළු අපරාධ වශයෙන් වර්ග කෙරේ. | • සිවිල් නීතියේ විවිධ ශාඛා දක්නට ලැබේ. උදා:- ගිවිසුම් නීතිය, ව්‍යාපාර නීතිය, පවුල් නීතිය |
| • අපරාධ සම්බන්ධ විශේෂ දඬුවම් පනවනු ලබයි. උදා:- දේපළ රාජ සන්තක කිරීම, මරණ දඬුවම, සිරගත කිරීම. | • සිවිල් වැරදි සම්බන්ධව වන්දි ගෙවීම, දඩ ගැසීම වැනි දඬුවම් පැනවීම. |
| • අපරාධ සම්බන්ධව 1979 අපරාධ නඩු විධාන සංග්‍රහය සහ 1833 දණ්ඩ නීති සංග්‍රහය ප්‍රධාන වේ. | • සිවිල් නීතිය සම්බන්ධ සිවිල් නඩු විධාන සංග්‍රහය ප්‍රධාන වේ. |
| • අපරාධ නීතියේ දී දඬුවම් පැමිණවීමට සහ පුනරුත්ථාපනය කිරීමට ප්‍රමුඛතාව දක්වයි. | • සිවිල් නීතියේ දී හානි පූරණයට හා යථා තත්ත්වයට පත් කිරීමට ප්‍රමුඛතාව දක්වනු ලැබේ. |
| • අපරාධ නීතිය යටතේ පොලිසිය හෝ නීතිපති දෙපාර්තමේන්තුව හෝ පැමිණිල්ල ඉදිරිපත් කරයි. | • සිවිල් නඩුවක දී ආරවුලට සම්බන්ධ පෞද්ගලික පාර්ශ්ව පැමිණිල්ල ඉදිරිපත් කරයි. |

අපරාධ නීතියට අනුව රාජ්‍ය විරෝධී ක්‍රියා, මහජන සාමය කඩ වීමට බලපාන ක්‍රියා, මරණය සිදු කිරීම, මරණය සිදුවිය හැකි අන්දමේ ශාරීරික පීඩා ඇති කිරීම, තුවාල කිරීම, ලිංගික අපරාධ, ස්ත්‍රී දූෂණය, පොදු දේපළවලට හානි කිරීම, දේපළ සොරකම් කිරීම, කොල්ල කෑම, සොරබඩු ළඟ තබා ගැනීම, මත්ද්‍රව්‍ය ළඟ තබා ගැනීම හා අලෙවිය ආදිය දඬුවම් ලැබිය හැකි බරපතළ වැරදි ලෙස සැලකේ.




1.1 රූප සටහන - දේශීය නීතියේ ප්‍රභේද

## අන්තර්ජාතික නීතිය (International Law)

රටවල් අතර සම්බන්ධතා, රාජ්‍යයන් හා අන්තර්ජාතික සංවිධාන මෙන් ම ඇතැම් අවස්ථාවල දී රාජ්‍ය නොවන ක්‍රියාකාරීන් හා පුද්ගලයන් ද පාලනය කරනු ලබන නීතිය අන්තර්ජාතික නීතිය ලෙස ස්ටාර්ක් දක්වා තිබේ. එක් රටක් වෙනත් රටවල් සමඟ පවත්වන සම්බන්ධතා අන්තර්ජාතික නීතිය මඟින් පාලනය වේ. වර්තමානය වන විට අන්තර්ජාතික නීතිය ඇසුරෙන් පැන නැගුණ නීති ශාඛා රැසක් පවතී. නිදසුන් ලෙස අන්තර්ජාතික මානව හිමිකම් නීතිය, පරිසර නීතිය, ආයෝජන නීතිය, සාගර නීතිය දැක්විය හැකි ය. අන්තර්ජාතික යුක්ති අධිකරණය හා අන්තර්ජාතික අපරාධ අධිකරණය මෙබඳු අන්තර්ජාතික නීති බලාත්මක කිරීමේ වැදගත් කාර්යයක් ඉටු කරයි.

## ශ්‍රී ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක වන නීති පද්ධතිය

ශ්‍රී ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක වන පොදු නීතිය වන්නේ රෝම ලන්දේසි නීතියයි. මීට අමතරව වෙනත් විශේෂ නීති වර්ග කිහිපයක් ද ශ්‍රී ලංකාව තුළ ක්‍රියාත්මක වේ.

### 1. උඩරට නීතිය (Kandyan Law)

අතීත ශ්‍රී ලංකාවේ උඩරට රාජධානියේ ක්‍රියාත්මක වූ නීතිය උඩරට නීතිය නම් වේ. ඉංග්‍රීසි යුගයේ දී මෙම නීතිය උඩරට ප්‍රදේශයෙහි ජීවත් වූ සිංහලයන්ට පමණක් සීමා විය. වර්තමානයේ දී ද උඩරට සිංහලයන්ගේ විවාහය, දික්කසාදය, දේපළ උරුමය වැනි

කරුණු උඩරට නීතිය මඟින් පාලනය වේ. අවශ්‍ය නම් උඩරට සිංහලයන්ට මෙම විශේෂ නීතිය මඟින් නොව රටේ අන් සැමට බලපාන පොදු නීතිය අනුව පාලනය වීම තෝරා ගත හැකි ය.

### 2. තේසවලාමේ නීතිය (Thesawalamai Law)

තේසවලාමේ යන්නෙහි අර්ථය "භූමියේ චාරිත්‍රය'' යන්නයි. උතුරු පළාතේ පදිංචි දෙමළ වැසියන්ගේ චාරිත්‍ර මත මෙම නීතිය ආරම්භ වී තිබේ. 1706 දී මෙම චාරිත්‍ර එකතු කොට නීති පද්ධතියක් ලෙස පිළියෙල කරන ලදි. වර්තමානයේ මෙම නීතිය උතුරු පළාතේ පදිංචි දෙමළ වැසියන්ට සීමා වී තිබේ. මෙම නීතිය මඟින් ඔවුන්ගේ උරුම අයිතිවාසිකම්, දේපළ පිළිබඳ කරුණු පාලනය වේ.

### 3. මුස්ලිම් නීතිය (Muslim Law)

ඉස්ලාම් ධර්මය අදහන ඕනෑ ම අයකුට මුස්ලිම් නීතිය අදාළ වේ. මෙම නීතියේ මූලාශ්‍රය ලෙස අල්-කුර් ආනය, අල්-හදීස්/සුන්නාස්, ඉජ්මා හා කියාස් වැනි ලේඛන සැලකේ. ශ්‍රී ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක වන්නේ 1806 දී සකස් කළ මොහොමදියානු නීති සංග්‍රහයයි. උදා:- මුස්ලිම් විවාහ හා දික්කසාද, උරුම අයිතිවාසිකම්, නඩත්තු වැනි කරුණු මෙම නීතියට අදාළ වේ. 1929 දී මුස්ලිම් නීතියට අනුව නඩු විසඳීම සඳහා පළමු වරට කාති උසාවි පිහිටුවන ලදි.

රාජ්‍යයක වගකීම වන්නේ රට තුළ නීතිය හා සාමය පවත්වා ගනිමින් යහපත් සමාජයක් ගොඩනැංවීමයි. ඒ සඳහා රට තුළ ඇතිවන විවිධ අර්බුද, ගැටලු හා නීතිය කඩ කිරීම්වල දී දේශීය නීතියට අනුව කටයුතු කිරීම අවශ්‍ය ය. එමෙන් ම වෙනත් රාජ්‍යයන් සමඟ කටයුතු කිරීමේ දී අන්තර්ජාතික නීතියට අනුව ක්‍රියාකරමින් තම රටට ගෞරවනීය තත්ත්වයක් ඇති කර දීම වැදගත් වේ.

### ක්‍රියාකාරකම්

- නීතිය යනුවෙන් ඔබ අදහස් කරන්නේ කුමක් ද?
- රටකට නීතියක් අවශ්‍ය වන්නේ ඇයි දැයි පැහැදිලි කරන්න.
- ශ්‍රී ලංකාවේ දක්නට ලැබෙන විශේෂ නීති කෙටියෙන් විග්‍රහ කරන්න.

## ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණ පද්ධතිය (Judicial system in Sri Lanka)

### අධිකරණ පද්ධතියේ ඓතිහාසික විකාශය

ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණ පද්ධතියේ විකාශය ගැන විමසීමේ දී එය රාජාණ්ඩු සමය දක්වා ම විහිදෙන බව පැහැදිලි ය. රජතුමා ඉහළ ම අධිකරණ නිලධාරියා වූ අතර ලිඛිත නීති පද්ධතියක් යටතේ අධිකරණය ක්‍රියාත්මක විය. රාජකීය අධිකරණ පද්ධතියේ අවසාන අභියාචනාකරු වූයේ ද රජතුමා වේ.



1.1 රූපය - පෙර රජවරුන් නඩු විසඳූ මහනුවර මගුල්මඩුව

පෘතුගීසීන් විසින් පැරණි සිංහල අධිකරණ ක්‍රමය ම පවත්වාගෙන යනු ලැබී ය. විදානේ කෝරාල හා දිසාවේ විසින් අධිකරණ බලය ක්‍රියාත්මක කරනු ලැබූ අතර ගම් සභා ක්‍රමය ද දිගට ම පවත්වා ගෙන යනු ලැබී ය. ලන්දේසි යුගයේ දී කොළඹ, යාපනය, ගාල්ල යනුවෙන් ප්‍රධාන අධිකරණ දිස්ත්‍රික්ක තුනක් ක්‍රියාත්මක විය. ලන්දේසීන් විසින් ක්‍රමවත් අධිකරණ පද්ධතියක් ක්‍රියාත්මක කරනු ලැබූ බව ද දක්නට ලැබේ.

බ්‍රිතාන්‍ය යටත් විජිත පාලන සමයේ දී අධිකරණ පද්ධතිය විධිමත් කිරීමට කටයුතු කරනු ලැබී ය. ඒ අනුව ලන්දේසීන් අප රටට හඳුන්වා දුන් රෝම ලන්දේසි නීතිය බ්‍රිතාන්‍ය අධිකරණ පද්ධතිය යටතේ ක්‍රියාත්මක විය. බ්‍රිතාන්‍ය පාලන සමය තුළ ශ්‍රී ලංකාවේ ඉහළ ම උසාවියකින් දෙනු ලබන තීන්දුවකට එරෙහිව එංගලන්තයේ රාජාධිකරණය වෙත අභියාචනා කළ හැකි විය. 1972 දී ඇති කරන ලද ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවට අනුව එම

බලය අහෝසි කරනු ලැබී ය. 1973 යුක්තිය පසිඳලීමේ පනතට අනුව ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය ශ්‍රී ලංකාවේ ඉහළ ම උසාවිය ලෙස පිළිගත් අතර ඊට අමතර ව අභියාචනාධිකරණය, මහාධිකරණය, දිසා අධිකරණය හා මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණය යන ආයතන ආරම්භ විය.

**ක්‍රියාකාරකම්**

- ශ්‍රී ලංකාවේ නිදහසින් පසුව අධිකරණ පද්ධතියේ දක්නට ලැබුණු විශේෂ වෙනස්කම් අධ්‍යයනය කරන්න.

## ශ්‍රී ලංකාවේ වර්තමාන අධිකරණ පද්ධතිය

1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවට හා අධිකරණ සංවිධාන පනතට අනුව ශ්‍රී ලංකාවේ දක්නට ලැබෙන අධිකරණ පද්ධතිය පහත රූප සටහනෙන් දැක්වේ.




1.2 රූප සටහන - ශ්‍රී ලංකාවේ වත්මන් අධිකරණ පද්ධතිය

ඉහත අධිකරණ පද්ධතියට අමතර ව ශ්‍රී ලංකාව තුළ විශේෂ පාර්ලිමේන්තු පනත් මඟින් අධිකරණ බලතල සහිත විනිශ්චය අධිකාරි හා ආයතන පිහිටුවා තිබේ. ඒ අනුව කාර්මික ආරවුල් විසඳීම සඳහා කම්කරු විනිශ්චය සභාව, මුස්ලිම් විවාහ ගැටලු විසඳීම සඳහා කාති උසාවි, ගෙවල් කුලී සම්බන්ධ ආරවුල් සඳහා ගෙවල් කුලී මණ්ඩලය වැනි ආයතන දැකිය හැකි ය. වර්තමානයේ අධිකරණය වෙත යොමු නොවී ආරවුල් නිරාකරණය කර ගැනීමට සමථ මණ්ඩල ද පිහිටුවා ඇත.

ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රධාන අධිකරණ ආයතන පිළිබඳව මීළඟට අපි කෙටියෙන් විමසා බලමු.

### ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය (Supreme Court)

ශ්‍රී ලංකාවේ අවසාන හා ඉහළ ම අභියාචන අධිකරණ බලය සහිත උපරිමාධිකරණය ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය වේ. ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයේ ප්‍රධානියා වන්නේ අග්‍ර විනිශ්චයකාරතුමා ය. අග්‍ර විනිශ්චයකාරතුමා ඇතුළු සෙසු විනිශ්චයකාරවරුන්ගෙන් සමන්විත ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය සතු අධිකරණ බලය පහත රූප සටහනෙන් දැක්වේ.




1.3 රූප සටහන - ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය සතු අධිකරණ බලය



1.2 රූපය - උපරිමාධිකරණ සංකීර්ණය

## අභියාචනාධිකරණය (Court of Appeal)

ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයට අමතරව පවතින ජ්‍යෙෂ්ඨතම අධිකරණ ආයතනය අභියාචනාධිකරණය ලෙස හැඳින්වේ. අභියාචනාධිකරණයේ ප්‍රධානියා වන්නේ අභියාචනාධිකරණ සභාපතිවරයා ය. අභියාචනාධිකරණය සඳහා විනිශ්චයකාරවරුන් පත් කිරීමේ බලය ව්‍යවස්ථා සභාවේ අනුමැතිය මත ජනාධිපතිවරයා සතු වේ. අභියාචනාධිකරණයට පහත සඳහන් අධිකරණ බලතල තිබේ.

අභියාචනාධිකරණ බලතල

- මහාධිකරණ හා වෙනත් අධිකරණවලින් දෙනු ලබන තීන්දුවලට එරෙහි අභියාචනා විභාග කිරීමේ බලය
- පාර්ලිමේන්තු මැතිවරණ පෙත්සම් විභාග කිරීමේ බලය
- විවිධ ආඥා නිකුත් කිරීමේ බලය උදා:- හබයාස් කෝපුස්, සර්ෂියෝරාරි, මැන්ඩාමුස්, ක්වෝවොරන්ටෝ හා තහනම් ආඥා
- මුල් අවස්ථා අධිකරණයක වාර්තා විමර්ශනය කිරීමේ හා පරීක්ෂා කිරීමේ බලය

1.4 රූප සටහන - අභියාචනාධිකරණයේ අධිකරණ බලය

## පළාත්බද මහාධිකරණය (Provincial High Court)

1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ 13 වන සංශෝධනයට අනුව පළාත්බද මහාධිකරණ පිහිටුවනු ලැබී ය. පළාත්බද මහාධිකරණය සඳහා විනිශ්චයකාරවරු අග විනිසුරු විසින් පත් කරනු ලැබෙති. මෙමගින් අභියාචනාධිකරණය සතු බලතල පළාත් මට්ටමින් විමධ්‍යගත කිරීම අරමුණ විය. ඒ ඒ පළාත්වල මහජනතාවට තමන්ගේ අභියාචනා පළාත් මට්ටමින් විසඳා ගැනීමට මෙමගින් අවස්ථාව උදා වේ. පළාත්බද මහාධිකරණය සතු අධිකරණ බලය පහත රූප සටහනෙන් දැක්වේ.




1.5 රූප සටහන - පළාත්බද මහාධිකරණ බලය

## මහාධිකරණය (High Court)

බරපතළ අපරාධ සම්බන්ධ නඩු විසඳීමේ අධිකරණ බලය ද නාවුක අධිකරණ බලය හා වාණිජ අධිකරණ බලය ද මහාධිකරණය සතු වේ. මහාධිකරණය තුළ විභාග කළ හැකි වැරදි පහත රූප සටහනෙන් දැක්වේ.

මහාධිකරණය සතු අධිකරණ බලය

- බරපතළ අපරාධ පිළිබඳ අධිකරණ බලය
  - මිනීමැරුම්
  - මිනීමැරීමට තැත් කිරීම
  - ස්ත්‍රී දූෂණ
  - රාජ්‍ය විරෝධී කුමන්ත්‍රණ
  - විශාල මංකොල්ල
- අපහරණයට ලක් වූ දරුවකු නැවත භාර දීම හෝ එබඳු දරුවකු ලබා ගැනීම පිළිබඳ ඉල්ලුම් පත්‍ර
- නාවුක අධිකරණ බලය
- ශ්‍රී ලංකා අහස් තීරයේ දී සිදු කෙරෙන වැරදි
  - ශ්‍රී ලාංකිකයකු පිටරටක දී කරන ලද වරදක්
- අධිකරණ සේවා කොමිෂන් සභා තීරණ විමර්ශනය කිරීම

1.6 රූප සටහන - මහාධිකරණය සතු අධිකරණ බලය

### දිසා අධිකරණය

ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණ දිස්ත්‍රික්ක 54ක දිසා අධිකරණ පිහිටුවා තිබේ. ඒ ඒ දිස්ත්‍රික්කයට අදාළ සියලු ම සිවිල් නඩු සම්බන්ධ අධිකරණ බලය මෙම අධිකරණවලට අයත් වේ. දිසා විනිසුරුවරුන් පත් කිරීම හා ඉවත් කිරීම අධිකරණ සේවා කොමිසමෙන් සිදු කරනු ලබයි. දිසා අධිකරණවලට විසඳිය හැකි නඩු පහත දැක්වේ.

1. විවාහ සම්බන්ධ නඩු - (දික්කසාද, විවාහ ශූන්‍ය කිරීම, අනාචාරය සඳහා වන්දි ඉල්ලීම, දික්කසාද දීමනා ආදි)
2. තෙස්තමේන්තු නඩු - (අන්තිම කැමති පත්‍රයක් සහිතව හෝ රහිතව හෝ මිය ගිය පුද්ගලයන්ගේ බූදලයට අදාළ නඩු)
3. මානසික ආබාධවලින් පෙළෙන පුද්ගලයන් සඳහා භාරකරුවන් පත් කිරීම
4. බාල වයස්කරුවන්ගේ භාරකාරත්ව, සුජාතභාවය පිළිබඳ නඩු
5. දරුකමට හදා ගැනීම පිළිබඳ ඉල්ලීම්
6. උප්පැන්න සහතිකයේ නම වෙනස් කිරීම සඳහා කරන ඉල්ලීම්
7. ආදායම් පිළිබඳ නඩු
8. භාර හා වස්තු භංගත්ව පිළිබඳ නඩු

9. ගෙවීම්, ණය, අලාභ ඉල්ලීම් හා මුදල් නඩු

10. බෙදුම් නඩු

11. ඉඩම් නඩු

12. ගෙවල් කුලී නඩු

13. හදිසි අනතුරු වන්දි හා රක්ෂණ නඩු

14. සමාගම් පනත යටතේ පැවරෙන නඩු

**මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණය (Magistrate's Court)**

ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණ කොට්ඨාස 74ක් සඳහා මහේස්ත්‍රාත් උසාවි පිහිටුවා තිබේ. මුල් අවස්ථා අධිකරණ බලය මෙම අධිකරණවලට පැවරී තිබේ. මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණයට රු.1500කට නොඅඩු දඩයක් හෝ අවුරුදු 02ක බරපතළ සිර දඬුවම් හෝ සුළු සිර දඬුවම් හෝ ලබා දිය හැකි ය. මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණ සඳහා ද විනිසුරුවරු අධිකරණ සේවා කොමිසමෙන් පත් කෙරෙති. මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණ තීන්දුවලට එරෙහි ව පළාත්බද මහාධිකරණයට අභියාචනා කළ හැකි ය.

- මහජන ආරක්ෂාව සම්බන්ධ වැරදි
- යුද්ධ, ගුවන්, නාවික හමුදා සම්බන්ධ වැරදි
- රජයේ සේවකයන් සම්බන්ධ වැරදි
- ගෘහස්ථ ප්‍රචණ්ඩත්වය හා අදාළ ආරක්ෂක ආඥා සඳහා වන ඉල්ලීම්
- මැතිවරණ සම්බන්ධ වැරදි
- බොරු සාක්ෂි දීම හා මහජන යුක්තියට එරෙහි වැරදි යන අධිකරණ බලය මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණය සතු වේ.

මීට අමතරව පාර්ලිමේන්තු පනත් මඟින් දක්වා ඇති වැරදි සම්බන්ධ ව ක්‍රියා කිරීමේ බලය ද මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණය සතු ය.

උදා:- කැලෑ පනත, සුරා බදු පනත, සුවඳ විලෙවුන් උපකරණ හා ඖෂධ පනත, ආහාර පනත, මාර්ග සංවර්ධන අධිකාරී පනත හා මෝටර් රථ ප්‍රවාහන පනත

**ක්‍රියාකාරකම්**

- ඔබ ප්‍රදේශයේ ඇති අධිකරණ ආයතනයක් නිරීක්ෂණය කර එහි ක්‍රියාකාරිත්වය පිළිබඳ වාර්තාවක් පිළියෙල කරන්න.

## නීතිය ක්‍රියාවට නංවන ප්‍රධානීන්ගේ කාර්යභාරය

ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණ කටයුතු හා නීතිය පිළිබඳ ව ඉහළ ම තලයේ ඇති ප්‍රධාන නිල හෙවත් භූමිකා තුනක් හඳුනා ගත හැකි ය. එනම් අධිකරණ අමාත්‍යවරයා, අග්‍ර විනිශ්චයකාරතුමා හා නීතිපතිතුමා වේ. මෙම නිලධාරීන්ගේ කාර්යභාරය මීළඟට විමසා බලමු.

### අධිකරණ අමාත්‍යතුමා (Minister of Justice)

අධිකරණ ක්ෂේත්‍රයට අදාළ පනත් කෙටුම්පත් පාර්ලිමේන්තුවට ඉදිරිපත් කර සම්මත කර ගැනීම මෙන් ම අධිකරණය සම්බන්ධ ව පාර්ලිමේන්තුවේ විමසන ප්‍රශ්න සඳහා පිළිතුරු දීමේ කාර්යය අධිකරණ අමාත්‍යතුමා සතු ය. ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව හා වෙනත් පනත් අනුව පැවරී ඇති කාර්ය ඉටු කිරීම මෙන් ම සාමදාන විනිශ්චයකාරවරුන් පත් කිරීමේ බලය ද අධිකරණ අමාත්‍යතුමාට හිමි වී තිබේ.

### අග්‍ර විනිශ්චයකාරතුමා (Chief Justice)

අග්‍ර විනිශ්චයකාරතුමා ශ්‍රී ලංකාවේ ඉහළ ම අධිකරණය වන ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයේ ප්‍රධානියා වේ. ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයේ ලේඛකාධිකාරිවරයා අධීක්ෂණය හා ඔහුගේ ලියාපදිංචි කාර්යාලය අධීක්ෂණය, විධානය හා පාලනය අග්‍ර විනිශ්චයකාරවරයා සතු වේ. අධිකරණ සේවා කොමිසමේ සභාපති වන්නේ ද අග විනිසුරු වේ. අධිකරණය සම්බන්ධ රීති සම්පාදනය කිරීමේ කාර්යය ද අග විනිසුරුතුමාගේ කාර්යයක් වේ. රීති සම්පාදනයේ දී තවත් ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණ විනිසුරුවරු තුන් දෙනෙක් ඊට සහාය වෙති. රීති සම්පාදනය කරන ක්ෂේත්‍ර කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- අභියාචනා භාර ගැනීම, විභාග කිරීම හා නිෂ්ප්‍රභා කිරීම
- ඇප දීම, නඩු කටයුතු නැවැත්වීම
- නීතිඥ වෘත්තිය හා සම්බන්ධ කටයුතු (උදා:- බඳවා ගැනීම්, ඉවත් කිරීම්, පිළිගැනීම්)
- ජූරි සභා සම්බන්ධ කටයුතු
- පිස්කල් නිලධාරීන් හා එම කාර්ය සම්බන්ධ කටයුතු
- අධිකරණ සම්බන්ධ රීති සංශෝධනය, වෙනස් කිරීම හා නව රීති පැනවීම

### නීතිපතිතුමා (Attorney General)

1883 අංක 01 දරන ආඥා පනතට අනුව වර්තමාන නීතිපති තනතුර පිහිටුවා ඇත. ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රධාන නීති නිලධාරියා වන නීතිපතිතුමා, ජනාධිපතිවරයා විසින් පත් කරනු ලැබේ. අධිකරණ අමාත්‍යාංශය යටතේ ඇති නීතිපති දෙපාර්තමේන්තුවේ ප්‍රධානියා වන්නේ නීතිපතිතුමා ය. නීතිපතිතුමාගේ බලතල හා කාර්ය කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

1. මහාධිකරණය මගින් පමණක් විභාග කළ හැකි නඩුවල දී ඉදිරියෙන් ම ඇති සාක්ෂි හා වෙනත් කරුණු මත සමාව දීමේ බලය
2. ඇතැම් නඩු, අපරාධ අධිකරණයක ගොනු කිරීමට අනුමැතිය ලබා දීමේ බලය
3. අවශ්‍ය අවස්ථාවල දී රජයේ දෙපාර්තමේන්තු නිලධාරීන් සිය කාර්යාලයට කැඳවීමේ හා ඔවුන්ට අවශ්‍ය උපදෙස් දීමේ බලය
4. මහජනතාවට අසාධාරණ ලෙස සලකන, යුක්තිය ඉටු කිරීමට මැලිවන හෝ පැහැර හරින රජයේ සේවකයන්ට එරෙහි ව නීතිමය පියවර ගැනීමේ බලය
5. ඇමැතිවරයකුට, ලේකම්වරයකුට හෝ රජයේ නිලධාරියකුට නඩුවක් ගොනු කිරීමට ප්‍රථම නීතිපතිවරයාට දැන්වීම
6. නීතිපතිතුමා වෙත පැවරී ඇති වගකීම් සිය නියෝජිතයන්ට පැවරීමේ බලය
7. ප්‍රමාණවත් සාක්ෂි නොමැති විට විත්තිකරුවන් නිදහස් කිරීමේ බලය
8. පාර්ලිමේන්තුවට ඉදිරිපත් කරන පනත් ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවට පටහැනි නොවන බවට වගබලා ගැනීමේ බලය

## නීතිපතිතුමාගේ කාර්ය

ඉන් කිහිපයක් පහත රූප සටහනෙන් දැක්වේ.




1.7 රූප සටහන - නීතිපතිතුමාගේ කාර්ය

නීතිපතිතුමාගේ බලතල හා කාර්ය ඉටු කිරීම සඳහා සහාය වන නිලධාරීහු කිහිප දෙනෙක් ද වෙති.




1.8 රූප සටහන - නීතිපතිතුමා සතු බලතල හා කාර්ය ඉටු කිරීම සඳහා සහාය වන නිලධාරීන්

**ක්‍රියාකාරකම්**

- අධිකරණ ඇමැතිතුමා, අගවිනිසුරුතුමා හා නීතිපතිතුමා විසින් ඉටු කරනු ලබන කාර්ය ඇගයීමට ලක් කරමින් ලිපියක් සකස් කරන්න.

## ආරවුල් විසඳීමේ විකල්ප ක්‍රම

යම් ගැටලු අවස්ථාවක දී මීට පෙර සඳහන් කළ අධිකරණවලට යොමු වීමට පෙර පුද්ගලයන්ට ඒවා විසඳා ගැනීම සඳහා විකල්ප ක්‍රම රැසක් වර්තමානයේ ශ්‍රී ලංකාව තුළ ස්ථාපිත කර ඇත. එමගින් පුද්ගලයන්ගේ කාලය, ශ්‍රමය හා මුදල් ඉතිරි කරගත හැකි ය. එමෙන් ම ඉක්මනින් දෙපාර්ශ්වයට ම එකඟ විය හැකි විසඳුමක් ලබා ගැනීමට ද හැකියාව ලැබේ. එබඳු විකල්ප ක්‍රම කිහිපයක් මීළඟට සාකච්ඡා කරමු.

### බේරුම්කරණය (Arbitration)

සේවක හා සේවායෝජක කණ්ඩායම් අතර ඇතිවන වෘත්තීයමය ආරවුල් එම ආයතනයේ පැවැත්මට මෙන් ම රටේ පැවැත්මට ද හානි සිදු කරයි. එබැවින් එවැනි ආරවුල් නීතිමය රාමුවක් තුළ විසඳා ගැනීමට කටයුතු කිරීම බේරුම්කරණය ලෙස හැඳින්වේ. ඒ සඳහා 1950 කාර්මික ආරවුල් පනත, සමථ මණ්ඩල පනත වැනි නීති උපයෝගි කරගත හැකි ය.

බේරුම්කරණය සිදුවන ආකාරය අනුව කොටස් දෙකකට වර්ග කළ හැකි ය.




1.9 රූප සටහන - බේරුම්කරණ ක්‍රම

මෙහි දී බේරුම්කරු යනු ආරවුලට සම්බන්ධ පාර්ශ්ව දෙක සමඟ සාකච්ඡා කොට ආරවුල විසඳීමට කටයුතු කරන පුද්ගලයෙක් හෝ පුද්ගල කණ්ඩායමක් හෝ වේ.

බේරුම්කරණයේ දී ආරවුල පිළිබඳ වාර්තාවක් කම්කරු කොමසාරිස් විසින් බේරුම්කරුට ලබා දෙනු ලැබේ. බේරුම්කරු විසින් ආරවුල සම්බන්ධ විභාගයක් පවත්වනු ලබන අතර එය සාධාරණ කාලයක් තුළ නිම කිරීම අවශ්‍ය වේ. ආරවුලට සම්බන්ධ වෙනත් පාර්ශ්ව සිටිත් නම් ඒ අය ද විභාගය සඳහා සහභාගි කරවා ගත හැකි ය. දෙපාර්ශ්වයේ ම අදහස් විමසීමෙන් අනතුරුව තීන්දුව ලබා දීම සිදු වේ. එම තීන්දුව කම්කරු කොමසාරිස්වරයා විසින් ගැසට් කරනු ලැබ නීත්‍යනුකූල බව ලබා දීම අවශ්‍ය ය. එම තීන්දුව ප්‍රතික්ෂේප කිරීමට ද පාර්ශ්වකරුවන්ට අයිතිය තිබේ.

### ඔම්බුඩ්ස්මන්වරයා (Ombudsman)

විධායක සහ පරිපාලන ක්‍රියා මඟින් පුරවැසියන්ගේ මූලික මිනිස් අයිතිවාසිකම් හා සෙසු අයිතිවාසිකම් කඩවන අවස්ථාවල දී ඒවා ආරක්ෂා කර දීම සඳහා රජය ගෙන ඇති එක් ක්‍රියා මාර්ගයක් ලෙස ඔම්බුඩ්ස්මන් හෙවත් පරිපාලනය පිළිබඳ විශේෂ කොමසාරිස් තනතුර දැක්වීමට පුළුවන.

1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව මඟින් ඔම්බුඩ්ස්මන් තනතුර ඇති කරන ලදි. ශ්‍රී ලංකාවේ ඔම්බුඩ්ස්මන්වරයාගෙන් ප්‍රධාන කාර්ය දෙකක් අපේක්ෂා කෙරේ.

I. සියලු පුරවැසියන්ගේ මූලික අයිතිවාසිකම් උල්ලංඝනය වීම් වැළැක්වීම

II. සියලු පරිපාලන අසාධාරණවලින් පුරවැසියා ආරක්ෂා කිරීම

ඔම්බුඩ්ස්මන් හෙවත් පරිපාලන කටයුතු පිළිබඳ පාර්ලිමේන්තු කොමසාරිස්වරයා ජනාධිපති විසින් පත් කරනු ලබන අතර යථා පැවැත්මෙන් සිටින තාක් කල් ඔහුට එම ධුරය දැරිය හැකි ය. ඉන් එම තනතුරේ ස්වාධීනත්වය ආරක්ෂා වී තිබේ. ඔම්බුඩ්ස්මන්වරයාගේ වැටුප ඒකාබද්ධ අරමුදලෙන් ගෙවන අතර එය අඩු කළ නොහැකි ය. ඔම්බුඩ්ස්මන්වරයා ඉවත් කිරීම පාර්ලිමේන්තු යෝජනා සම්මතයකින් පසුව ජනාධිපතිවරයාට කළ හැකි වේ. 1994න් පසු ශ්‍රී ලංකාවේ ඕනෑ ම පුරවැසියකුට සිය පැමිණිල්ල ඍජුව ඔම්බුඩ්ස්මන්වරයාට ඉදිරිපත් කළ හැකිවීම විශේෂ ලක්ෂණයකි.

**ක්‍රියාකාරකම්**

- ඔබ ප්‍රදේශයේ ආරවුල් බේරීම සඳහා ක්‍රියා කරන සමථ මණ්ඩලයක සිදුවන ක්‍රියා පටිපාටිය පිළිබඳ තොරතුරු රැස් කර වාර්තාවක් පිළියෙල කරන්න. සමථ මණ්ඩලයක ඇති වාසි හා අවාසි ද සඳහන් කරන්න.

## මානව හිමිකම් කොමිසම (Human Rights Commission)

යම් පුද්ගලයකුට තමන්ගේ මානව හිමිකම් ආරක්ෂා කර ගැනීමට අයිතියක් තිබේ. ඒ පිළිබඳව මානව හිමිකම් හා යුතුකම් පාඩමේ දීර්ඝ ව විස්තර කර ඇත. යම් පුද්ගලයකුගේ මානව හිමිකම් කඩවීමක් පිළිබඳ ව මානව හිමිකම් කොමිසමට පැමිණිලි කර සහනයක් ලබා ගත හැකි ය. 1996 අංක 21 දරන පනත මඟින් මානව හිමිකම් කොමිසම පිහිටුවා තිබේ. කොමිසමේ සාමාජිකයන් ජනාධිපති විසින් පත් කරනු ලබන අතර එය විසි දෙනකුගෙන් සමන්විත වේ.

**මානව හිමිකම් කොමිසමේ ප්‍රධාන කාර්ය කිහිපයක් පහත දැක්වේ.**

1. මානව හිමිකම් පිළිබඳව මහජනතාව දැනුම්වත් කිරීම
2. මූලික අයිතිවාසිකම් සම්බන්ධව ආණ්ඩුවට උපදෙස් ලබා දීම
3. මානව හිමිකම් උල්ලංඝනය වීම් පිළිබඳ පැමිණිලි විභාග කිරීම හා විසඳුම් ලබා දීම
4. මානව හිමිකම් සුරක්ෂිත වීම පිණිස විධායක හා පරිපාලන පිළිවෙත් හා කාර්ය පිළිබඳ සුපරික්ෂාකාරී වීම
5. ජාත්‍යන්තර මානව හිමිකම් නියමවලට අනුව ජාතික නීති හා පරිපාලන පිළිවෙත් සැකසීමට ආණ්ඩුවට උපදෙස් ලබා දීම
6. මානව හිමිකම්වලට අදාළ ජාත්‍යන්තර ගිවිසුම්වලට එකඟවීමේ අවශ්‍යතාව පිළිබඳ ආණ්ඩුවට උපදෙස් දීම

මානව හිමිකම් කොමිසම සතු බලතල කිහිපයක් ද හඳුනා ගත හැකි ය.

- මානව හිමිකම් උල්ලංඝනය වීම් විමර්ශනය කිරීම හා අධිකරණ කටයුතුවලට මැදිහත් වීම
- මානව හිමිකම් පිළිබඳ පළාත් සභා මට්ටමේ උපකමිටු පිහිටුවීම
- අධිකරණ හෝ වෙනත් ආකාරයකින් හෝ රඳවා ගෙන සිටින්නන් පරීක්ෂා කර නිර්දේශ ඉදිරිපත් කිරීම
- මානව හිමිකම් ප්‍රවර්ධන වැඩසටහන් පැවැත්වීම
- මානව හිමිකම් කඩවීමකට ලක්වූවකුට ඒ සඳහා සාධාරණ ප්‍රදානයක් ලබා දීම

උපදේශනය හා සමථකරණය යනු ආරවුල් බේරුම්කරණය සඳහා අනුගමනය කරනු ලබන තවත් ක්‍රමවේද දෙකකි වේ. මෙම ක්‍රමවේද 10 ශ්‍රේණියේ පුරවැසි අධ්‍යාපනය "පෙළපොතේ ගැටුම් නිරාකරණය කිරීමේ ක්‍රම" යන මාතෘකාව යටතේ (පිටු අංක 102 හා 105) සාකච්ඡා කර ඇති බැවින් මෙහි දී විස්තර කරනු නොලැබේ.

**ක්‍රියාකාරකම්**

- ආරවුල් බේරුම් කිරීමට විකල්ප ක්‍රම අනුගමනය කිරීම මගින් පුද්ගලයන්ට, ආයතනයට හා පොදුවේ සමාජයට ඇතිවන වාසි වෙන් වෙන්ව සඳහන් කරන්න.

## නීතියේ ආධිපත්‍යය (Rule of Law)

නීතියේ ආධිපත්‍යය යනු රටක පාලනය නීතියේ උත්තරීතර භාවයට අනුව සිදු කිරීම වේ. එහි දී සමාජයේ සැම පුද්ගලයෙකු ම, ආයතනයක් ම නීතියට යටත් ව කටයුතු කිරීම අපේක්ෂා කෙරේ. නීතිය ඉදිරියේ සියලු දෙනා ම සමාන වන අතර නීතිය සර්ව සාධාරණ රැකවරණයට හිමිකම් ලබයි. ශ්‍රී ලංකාවේ උත්තරීතර නීතිය ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථා නීතිය වන අතර එයට අනුකූලව කටයුතු කිරීමට අපි සියලු දෙනා ම බැඳී සිටිමු.

එසේ ම ජී. මාර්ෂල් විසින් ද නීතියේ ආධිපත්‍යයට බලපාන ගුණාංග තුනක් දක්වා ඇත.




1.10 රූප සටහන - නීතියේ ආධිපත්‍යයට බලපාන ගුණාංග

ඉහත ගුණාංග අනුව නීතියේ ආධිපත්‍යය තුළ තහවුරු වී තිබෙන සමාජයක දැකිය හැකි ලක්ෂණ කිහිපයක් පහත දක්වා ඇත.

- ස්වාධීන අධිකරණ පද්ධතියක් තිබීම
- නීතිය පිළිබඳ ව සෑම පුරවැසියෙකුට ම අවබෝධයක් තිබීම
- නීතිය නොදැන සිටීම නිදහසට කාරණයක් ලෙස නොසැලකීම
- සාධාරණව හා අප්‍රමාදව යුක්තිය පසිඳලීම
- පුද්ගලයන්ගේ තරාතිරම, රැකියාව, ධනය හෝ වෙනත් කරුණු හෝ පදනම් කරගෙන නීතිය ක්‍රියාත්මක නොවීම
- නීතිය ඉදිරියේ සෑම දෙනා ම සමාන පුද්ගලයන් සේ සැලකීම
- විනිශ්චයකාරවරුන්ට තම තීන්දු ගැනීමේ දී බලපෑම් සිදු නොවීම

නීතියේ ආධිපත්‍යය තහවුරු කිරීම මඟින් පුද්ගලයන්ට සිදුවිය හැකි අගතිගාමී තත්ත්ව අවම කරගෙන රට තුළ සාධාරණ හා යුක්ති සහගත සමාජයක් බිහි කළ හැකි වනු ඇත.

## අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය (Independence of Judiciary)

වර්තමාන සමාජය තුළ අධිකරණයට සුවිශේෂ ස්ථානයක් හිමි වේ. එයට හේතුව ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී රාමුවක් තුළ පුරවැසියන්ගේ නිදහස හා අයිතිවාසිකම් ආරක්ෂා කිරීමටත්, යුක්තිය හා සාධාරණත්වය සැලසීමටත් අධිකරණයට ප්‍රමුඛස්ථානයක් ලැබීමයි.



1.3 රූපය - ඇතීනා දෙවඟන

අධිකරණය ස්වාධීන හා අපක්ෂපාතී වන විට පුද්ගලයන් තුළ අධිකරණය කෙරෙහි විශ්වාසයක් ඇති වේ. එවැනි තත්ත්වයක් තුළ නීතියට ගරු කරමින් නීතියට අනුව ජීවත්වීමට පුද්ගලයෝ පෙලඹෙති. ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය ආරක්ෂා කිරීම සඳහා 1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව මඟින් ප්‍රතිපාදන සලසා ඇත. ඇතීනා දෙවඟන අධිකරණ කටයුතු සඳහා ලාංඡනයක් ලෙස යොදා ගැනීමෙන් නීතිය සැමට සාධාරණව, අපක්ෂපාතීව හා මධ්‍යස්ථව ක්‍රියා කරන බව ප්‍රකාශ වේ. අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය ආරක්ෂා කිරීම සඳහා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවට ඇතුළත් කර ඇති ප්‍රතිපාදන කිහිපයක් පහත සාකච්ඡා කෙරේ.

- **විනිශ්චයකාරවරුන් පත් කිරීම**

ඉහළ අධිකරණවල විනිශ්චයකාරවරුන් ව්‍යවස්ථාදායක සභාවේ අනුමැතියට යටත්ව ජනාධිපතිවරයා විසින් ද පහළ අධිකරණවල විනිසුරුවන් පත් කිරීම අධිකරණ සේවා කොමිසන් සභාව විසින් ද සිදු කරනු ලබයි. ඒ ඒ අධිකරණවල විනිශ්චයකාරවරුන්ගේ විශ්‍රාම වයස නිශ්චිතව දක්වා ඇත. ඔවුන් යථා පැවැත්මෙන් සිටින තාක් කල් ධුර දරන අතර ඊට පෙර එම ධුරයෙන් ඉවත් කිරීමට ද නොහැකි වේ. මේ මගින් අපේක්ෂා කරනුයේ, අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය ඇති කිරීමය.

- **විනිශ්චයකාරවරුන් ඉවත් කිරීම**

අධිකරණයේ විනිශ්චයකාරවරුන් ඉවත් කිරීම සඳහා විශේෂිත ක්‍රියාවලියක් යෝජනා කර තිබේ. ඒ මගින් ද බලාපොරොත්තු වන්නේ ඔවුන්ගේ රැකියා සුරක්ෂිතතාව ඇති කිරීමයි. එවිට ඔවුන්ට ස්වාධීනව හා අපක්ෂපාතීව තම තීන්දු ලබා දීමට හැකියාව ලැබේ.

- **විනිශ්චයකාරවරුන්ගේ වැටුප්**

විනිශ්චයකාරවරුන්ගේ වැටුප් ඒකාබද්ධ අරමුදලක් මඟින් ගෙවීම ද අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය සඳහා ගන්නා ලද තවත් ක්‍රියාමාර්ගයක් වේ. ඒ අනුව අයවැය මඟින් අධිකරණය පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කිරීමේ අවස්ථාව අහිමි කර තිබේ. ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයේ හා අභියාචනාධිකරණයේ වැටුප් පාර්ලිමේන්තුව මඟින් තීරණය කරනු ලැබේ. එසේ ම විනිශ්චයකාරවරයකුගේ වැටුප හෝ විශ්‍රාම හිමිකම් හෝ කිසි ම හේතුවක් නිසා අඩු කිරීමට ද නොහැකි වේ.

- **වෙනත් තනතුරු පිළිගැනීම**

ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයේ හා අභියාචනාධිකරණයේ විනිසුරුවරුන්ට ජනාධිපතිගේ අවසරයකින් තොරව වැටුප් ලබන හෝ නොලබන හෝ කිසි ම තනතුරක් පිළිගැනීම හෝ දැරීම හෝ නොකළ යුතු බව ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවෙන් ම දක්වා ඇත. එසේ ම ඔවුන් විශ්‍රාම යාමෙන් පසුව වුව ද වෙනත් වෘත්තියක නියැළීම නොකළ යුතු බව ප්‍රකාශ වේ. එමඟින් ද විනිශ්චයකාරවරුන්ගේ ස්වාධීනත්වය ඇති කිරීමත් අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය ඇති කිරීමත් අපේක්ෂා කෙරේ.

- **අනවශ්‍ය මැදිහත්වීම් හා පාලනය කිරීම් සීමා කිරීම**

අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය ආරක්ෂා කිරීම සඳහා අධිකරණ කටයුතුවලට බලපෑම් කිරීම දඬුවම් ලැබිය හැකි වරදක් බවට පත් කර තිබේ. කිසි ම බලපෑමකට යටත් නොවී තම තනතුරේ කාර්ය ඉටු කිරීමට ඉන් විනිසුරුවරුන්ට ඉඩ සැලසේ.

- **අධිකරණ සේවා කොමිසම පිහිටුවීම**

අධිකරණ සේවා කොමිසම පිහිටුවීම ද අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වය ආරක්ෂා කිරීමට ගන්නා ලද ක්‍රියාමාර්ගයක් ලෙස දැක්විය හැකි ය. අග විනිසුරුතුමා සභාපති වන අතර තවත් ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණ විනිසුරුවරු දෙදෙනෙක් මෙහි සාමාජිකයෝ වෙති. ජනාධිපති විසින් අවුරුදු 05ක ධුර කාලයක් සඳහා මෙම සාමාජිකයෝ පත් කරනු ලැබෙති. **අධිකරණ සේවා කොමිසමේ සාමාජිකයකු ඉවත් කළ හැක්කේ හේතු දැක්වීමෙන් පසුව බවට විශේෂ වගන්තියක් ඇතුළත් කර ඇත.** එමඟින් ජනාධිපතිවරයාට පවා මෙම කොමිසමේ කටයුතුවලට බලපෑම් කිරීමට ඇති අවස්ථා අහිමි කර තිබේ.

**ක්‍රියාකාරකම්**

- අධිකරණය ස්වාධීන විය යුතු යැයි සිතන්නේ ද? ඒ සඳහා හේතු 5ක් දක්වන්න.

### අප්‍රමාදව හා අපක්ෂපාතීව යුක්තිය පසිඳලීමේ වැදගත්කම

ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණවල විභාග වන නඩු අවසන් වීමට බොහෝ කාලයක් ගත වන බව නිතර අසන්නට ලැබේ. එවිට පුරවැසියන් තුළ නීතිය හා අධිකරණය කෙරෙහි පවතින විශ්වාසය පලුදු වීමට ඉඩ ඇත. නීතියේ අඩුපාඩු නිසා හෝ යුක්තිය පසිඳලීම ප්‍රමාද වීම නිසා හෝ අගතියට පත් පුද්ගලයන්ට අසාධාරණයක් සිදු විය හැකි ය.

අප්‍රමාදව හා අපක්ෂපාතීව යුක්තිය පසිඳලීම සිදු නොවීම නිසා ඇති විය හැකි අවාසිදායක තත්ත්ව කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- පුද්ගලයන් තුළ අධිකරණ පද්ධතිය හා නීතිය පිළිබඳ විශ්වාසයක් නොමැති වීම
- නීතිය වෙනුවට අවනීතිය ඉදිරියට ඒම
- රට තුළ සිදුවන අපරාධ හා දූෂණ වර්ධනය වීම
- රට තුළ නීතියේ සමානතාව හා සාධාරණත්වය පිරිහීම
- යුක්තිය ඉටු කර ගැනීම සඳහා අනියම් ක්‍රම භාවිතයට පෙළඹීම
- යුක්තිය ඉටු කර ගැනීම සඳහා විශාල කාලයක් ශ්‍රමයක් හා මුදලක් වැය කිරීමට සිදුවීම
- මිනිසුන් තුළ අධිකරණයට හා නීතියට ඇති ගෞරවය හීන වීම

ඉහත තත්ත්ව අවම කරගෙන රට තුළ සාධාරණව හා අපක්ෂපාතී ව කටයුතු කරමින් යහපාලනයක් කරා ගමන් කිරීමට නම් අධිකරණයේ ස්වාධීනත්වයත්, සාධාරණව හා ඉක්මනින් යුක්තිය පසිඳලීමත් අවශ්‍ය වේ.

එසේ ම පුරවැසියන්ගේ යුතුකම වන්නේ රටේ පවතින නීතියට හා අධිකරණ පද්ධතියට ගරු කරමින් සාමකාමීව හා සාධාරණව කටයුතු කිරීමයි. නීතිය යනු සාමකාමී හා යුක්තිගරුක සමාජ ආරක්ෂා කරන උපකරණයක් බැවින් සෑම පුරවැසියකු ම නීතියට අවනත වීම වැදගත් වේ.

**ක්‍රියාකාරකම්**

- ඔබ නීතිගරුක පුරවැසියකු ලෙස ජීවත්වීමේ ඇති වැදගත්කම පිළිබඳව සාකච්ඡා කරන්න.

# 02
# ආණ්ඩුවේ විවිධ ස්තර

## හැඳින්වීම

පුරවැසි අවශ්‍යතා උපරිම අයුරින් ඉටු කිරීම ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී ආණ්ඩුවක ප්‍රධානතම වගකීම වේ. මෙම වගකීම කොතෙක් දුරට ඉටු වන්නේ ද යන්න පිළිබඳව විමසා බැලීමේ දී ආණ්ඩුවේ විවිධ ස්තර හා ඒවායේ කාර්යභාරය විමසා බැලීම වැදගත් වේ. නූතන සමාජයේ විවිධ මිනිස් අවශ්‍යතා සංකීර්ණ වී ඇති අතර ආණ්ඩුවේ කාර්ය ද එයට සාපේක්ෂ ව සංකීර්ණ වී ඇත. මෙම සංකීර්ණ කාර්යභාරය ආණ්ඩුවේ විවිධ ස්තර මඟින් ක්‍රියාවට නංවනු ලබයි.

මෙම ඒකකයෙන් ශ්‍රී ලංකාවේ ආණ්ඩුවේ විවිධ ස්තර ලෙස මධ්‍යම ආණ්ඩුව, පළාත් සභා හා පළාත් පාලන ආයතන යන ස්තර තුන පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කෙරේ. මෙහි දී,

- මෙම ආයතනවල පෙර පැවති තත්ත්ව හා වර්තමාන ව්‍යූහ හඳුන්වා දීම
- විවිධ ස්තරවල කාර්යභාරය, ඒවායේ ඵලදායීතාව සහ ක්‍රියාත්මක වීමේ දී මතුවන ගැටලු
- ආණ්ඩුවේ විවිධ ස්තරවල කාර්ය පුරවැසියන් වෙනුවෙන් ඉටු කිරීමේ දී අදාළ ආයතනවල වගකීම හා වගවීම, ප්‍රතිලාභ ලබන පුරවැසියන් ඉටු කළ යුතු යුතුකම් හා වගකීම් අවධාරණය කෙරේ.

ආණ්ඩුවේ විවිධ ස්තරවල ස්වභාවය, කාර්යභාරය, ඵලදායීතාව මෙන් ම පුරවැසි කාර්යභාරය පිළිබඳ අවශ්‍ය නිපුණතා ශිෂ්‍ය - ශිෂ්‍යාවන් තුළ තහවුරු කිරීම මෙම ඒකකයෙන් අපේක්ෂා කෙරේ.

## ආණ්ඩුවේ විවිධ ස්තර

වර්තමාන ශ්‍රී ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක වන්නේ ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී ඒකීය ආණ්ඩු ක්‍රමයකි. ඒකීය ආණ්ඩුවක් යනුවෙන් අදහස් වන්නේ එක් මධ්‍යම බල අධිකාරියක් තුළ බලය ඒකරාශි වී තිබීමයි. තනි මධ්‍යම ආණ්ඩුවක් මඟින් ව්‍යවස්ථාදායක, විධායක සහ අධිකරණ කටයුතු මෙහෙයවන්නා වූ ආණ්ඩුක්‍රමයක් ලෙස ද මෙය හැඳින්විය හැකි ය.

- එක් මධ්‍යම බල ආයතනයක් පමණක්, "නීති පැනවීම" පිළිබඳව උත්තරීතර බලය ඉසිලීම ඒකීය ආණ්ඩුක්‍රමයක මූලික ලක්ෂණයයි.

  **- ඒ.වී. ඩයිසි -**

- ඒකීය ආණ්ඩුක්‍රමයක ප්‍රධාන ලක්ෂණ දෙකකි. එනම්
  1. මධ්‍යම ආණ්ඩුවේ උත්තරීතර භාවය
  2. අතිරේක ස්වාධිපති ආයතන ආණ්ඩුක්‍රමය තුළ නොමැති වීම

  **- සී.එෆ්. ස්ට්‍රෝන්ග් -**

මහා බ්‍රිතාන්‍යය, ජපානය, ප්‍රංශය වැනි සංවර්ධිත රටවල් මෙන් ම පාකිස්ථානය, බංග්ලාදේශය, නේපාලය වැනි සංවර්ධනය වෙමින් පවතින රටවල් ද ඒකීය රාජ්‍යවලට උදාහරණ වේ.

ඒකීය ආණ්ඩුක්‍රමයක් පවතින ශ්‍රී ලංකාව තුළ මධ්‍යම ආණ්ඩුව හා ප්‍රාදේශීය පාලනය පිළිබඳ දීර්ඝ ඉතිහාසයක් ඇත. අතීතයේ මධ්‍යම පාලනය හැරුණු විට රජුගේ පාලන කටයුතුවල සහායට ප්‍රාදේශීය ඒකක සැකසී තිබිණි. එනම්

- උත්තර පස්ස
- ප්‍රාචීන පස්ස
- දක්ඛිණ පස්ස
- පශ්චිම පස්ස

යනුවෙනි.

අනුරාධපුර යුගයේ අග භාගය වන විට රජරට, රුහුණු රට, මලය රට හා දක්ඛිණ දේශය යනුවෙන් පාලන ඒකක කිහිපයක් ම පැවති අතර පොළොන්නරුව යුගය වන විට රජරට, දක්ඛිණ දේශය, දොළොස් දහස් රට, අට දහස් රට යනුවෙන් කොටස් හතරකට බෙදී පැවතිණි. බ්‍රිතාන්‍ය යටත්විජිත පාලන සමයේ දිසාව, කෝරළ, පත්තු වැනි පරිපාලන කොට්ඨාස ක්‍රියාත්මක විය.

**ශ්‍රී ලංකාව බ්‍රිතාන්‍ය යටත්විජිතයක් බවට පත්වීමෙන් පසු පාලන කටයුතුවල ඇති වූ වැදගත් වෙනස්වීම්**

**1833 - කොල්බෲක් ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණය**



## 1910 - කෲව් මැකලම් ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණය




## 1921 - මැනිං ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණය

ව්‍යවස්ථාදායක සභාව - 37

- නිලලත් - 14
  - නිල බලයෙන් 05
  - ආණ්ඩුකාරවරයා නම් කිරීමෙන් - 09
- නිලනොලත් - 23
  - ඡන්ද බලයෙන් - 16
    - ජනවර්ග හා වෘත්තීන් අනුව - 05
      - ➔ යුරෝපීය - 02
      - ➔ බර්ගර් - 01
      - ➔ වෙළෙඳ මණ්ඩලය - 01
      - ➔ පහතරට නිෂ්පාදකයන්ගේ සංගමය - 01
    - පළාත්බද ඡන්ද කොට්ඨාස තුළින් - 11
      - ➔ කොළඹ - 01
      - ➔ බස්නාහිර පළාත - 02
      - ➔ සෙසු පළාත්වලට 1 බැගින් - 08
  - නම් කිරීමෙන් - 07
    - ➔ උඩරට සිංහල - 02
    - ➔ මුස්ලිම් - 01
    - ➔ ඉන්දීය දෙමළ - 01
    - ➔ විශේෂ - 03

## 1931 - ඩොනමෝර් ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණය




බ්‍රිතාන්‍යයන් විසින් හඳුන්වා දෙන ලද 1833, 1910, 1921, 1924 ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණ මඟින් අභ්‍යන්තර ස්වාධීන පාලනයකට ඉඩකඩක් නොලැබිණි. 1931 දී හඳුන්වා දුන් ඩොනමෝර් ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණයෙන් ලාංකිකයින්ට දේශපාලන මැදිහත්වීමට තිබූ ඉඩකඩ සාපේක්ෂව වැඩි විය. සර්වජන ඡන්දබලය, පළාත්බද නියෝජනය, විධායක කාරක සභා ක්‍රමය, රාජ්‍ය මන්ත්‍රණ සභාව වැනි ප්‍රගතිශීලී යෝජනා ලාංකේය දේශපාලන ඉතිහාසයේ ඉතා වැදගත් සන්ධිස්ථාන විය.

## 1947 - සෝල්බරි ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණය




- 1948 පෙබරවාරි 04 බ්‍රිතාන්‍ය අධිරාජ්‍යයෙන් නිදහස ලැබීම
- කැබිනට් ආණ්ඩුක්‍රමයක් හඳුන්වා දීම
- ද්වි මාණ්ඩලික පාර්ලිමේන්තුව හඳුන්වා දීම
- බ්‍රිතාන්‍ය කිරීටය වෙනුවෙන් අග්‍රාණ්ඩුකාර ධුරයක් ඇති කිරීම
- අවසාන අභියාචනාධිකරණය ලෙස බ්‍රිතාන්‍ය ප්‍රිවි කවුන්සිලය පිළිගැනීම

- රාජ්‍ය සේවා හා අධිකරණ සේවා කොමිෂන් සභා පිහිටුවීම
- සුළු ජාතික අයිතිවාසිකම් සම්බන්ධයෙන් විශේෂ අවධානය යොමු කිරීම

**1972 - ශ්‍රී ලංකා පළමු ජනරජ ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව නිර්මාණය කිරීම**

- ඩොමිනියන් තත්ත්වය අහෝසි කර ස්වාධීන ජනරජයක් බවට පත් කිරීම
- ඒක මණ්ඩල ව්‍යවස්ථාදායකය ජාතික රාජ්‍ය සභාව ලෙස නම් කිරීම
- අග්‍රාණ්ඩුකාර ධුරය අහෝසි කර ජනාධිපති ධුරයක් ඇති කිරීම
- ශ්‍රී ලංකාවේ අවසාන හා ඉහළ ම උසාවිය ලෙස ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය පිළිගැනීම
- ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථා අධිකරණයක් පිහිටුවීම
- රාජ්‍ය සේවා උපදේශක මණ්ඩලය, රාජ්‍ය සේවා විනය මණ්ඩලය සහ අධිකරණ සේවා උපදේශක මණ්ඩලය, අධිකරණ සේවා විනය මණ්ඩලය පිහිටුවීම
- මූලික අයිතිවාසිකම් පරිච්ඡේදයක් ප්‍රථම වරට ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවට ඇතුළත් කිරීම

**1978 - ශ්‍රී ලංකා දෙවන ජනරජ ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව**

- විධායක බලය සහිත ජනාධිපති ධුරයක් ඇති කිරීම
- විධායක ජනාධිපති ප්‍රමුඛ අගමැති හා අමාත්‍ය මණ්ඩලයක් හඳුන්වා දීම
- සරල බහුතර නියෝජන ක්‍රමය අහෝසි කර සමානුපාතික නියෝජන ක්‍රමය හඳුන්වා දීම
- මහජන ඡන්දයෙන් තේරී පත්වන මන්ත්‍රීවරු 196ක් හා ජාතික ලැයිස්තුවෙන් තේරී පත්වන මන්ත්‍රීවරු 29ක් සහිත 225කින් සමන්විත පාර්ලිමේන්තුවක් හඳුන්වා දීම
- රාජ්‍ය සේවා කොමිෂන් සභාව හා අධිකරණ සේවා කොමිෂන් සභාව නැවත හඳුන්වා දීම
- මූලික අයිතිවාසිකම් හඳුන්වා දීම හා ඒවා ආරක්ෂා කිරීමට අවශ්‍ය විධිවිධාන ව්‍යවස්ථාවට ඇතුළත් කිරීම
- පාර්ලිමේන්තු කටයුතු කොමසාරිස් ධුරයක් ඇති කිරීම (ඔම්බුඩ්ස්මන්)

වර්තමානයේ ශ්‍රී ලංකාව පළාත් නවයකට හා පරිපාලන දිස්ත්‍රික්ක විසිපහකට බෙදා තිබේ. ඒවා පහත දැක්වේ.

| | |
|---|---|
| බස්නාහිර පළාත | 1. කොළඹ |
| | 2. ගම්පහ |
| | 3. කළුතර |
| මධ්‍යම පළාත | 4. මහනුවර |
| | 5. මාතලේ |
| | 6. නුවරඑළිය |
| දකුණු පළාත | 7. ගාල්ල |
| | 8. මාතර |
| | 9. හම්බන්තොට |
| උතුරු පළාත | 10. යාපනය |
| | 11. කිලිනොච්චිය |
| | 12. මන්නාරම |
| | 13. වව්නියාව |
| | 14. මුලතිව් |
| නැගෙනහිර පළාත | 15. මඩකලපුව |
| | 16. අම්පාර |
| | 17. ත්‍රිකුණාමලය |
| වයඹ පළාත | 18. කුරුණෑගල |
| | 19. පුත්තලම |
| උතුරු මැද පළාත | 20. අනුරාධපුර |
| | 21. පොළොන්නරුව |
| ඌව පළාත | 22. බදුල්ල |
| | 23. මොණරාගල |
| සබරගමුව පළාත | 24. රත්නපුර |
| | 25. කෑගල්ල |




2.1 රූපය - ශ්‍රී ලංකාවේ පළාත්




2.2 රූපය - ශ්‍රී ලංකාවේ දිස්ත්‍රික්ක

## ශ්‍රී ලංකාවේ පළාත් සභා ක්‍රමය (Provincial council system)

ශ්‍රී ලංකාවේ බලය බෙදීම පිළිබඳ ව අදහස ක්‍රියාවට නැංවීමට ගත් උත්සාහ කිහිපයකි. එනම්

- 1928 - ඩොනමෝර් කොමිෂන් සභා වාර්තාව
- 1945 - සෝල්බරි කොමිෂන් සභා වාර්තාව
- 1957 - “රට සභා”, බණ්ඩාරනායක - චෙල්වනායගම් ගිවිසුම
- 1965 - “දිස්ත්‍රික්ක සභා”, ඩඩ්ලි සේනානායක - චෙල්වනායගම් ගිවිසුම
- 1980 - දිස්ත්‍රික්ක සංවර්ධන සභා පිහිටුවීම

ශ්‍රී ලංකා ප්‍රජාතාන්ත්‍රික සමාජවාදී ජනරජයේ 13වන ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථා සංශෝධනය සහ 1987 අංක 42 දරන පළාත්සභා පනත අනුව 1987 සිට පළාත්සභා ස්ථාපිත කිරීමට ව්‍යවස්ථාමය හා නෛතික විධි විධාන ද සලස්වනු ලැබිණි. 1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ විධිවිධානවලට යටත්ව සෑම පළාතක් සඳහා ම පළාත් සභාවක් පිහිටුවීමට කටයුතු සලසා ඇත. 1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ අටවන උපලේඛනයට අනුව ශ්‍රී ලංකාව පළාත් නවයකට බෙදා ඇත.

පළාත් සභාවලින් සිදු වන්නේ මධ්‍යම ආණ්ඩුව වෙත ඒකරාශි වී ඇති ව්‍යවස්ථාදායක, විධායක හා අධිකරණ බලතල යම් යම් සීමාවලට යටත්ව, ඒ ඒ පළාත්වල මහජන ඡන්දයෙන් තේරී පත්වන පළාත් මට්ටමේ මහජන නියෝජිතයන්ගෙන් සැදුම්ලත් “පළාත් සභා” වෙත බෙදා හරිනු ලැබීමයි.

## ශ්‍රී ලංකාවේ පළාත් පාලනය (Local government system)

ශ්‍රී ලංකාවේ පළාත් පාලනය සම්බන්ධ දීර්ඝ ඉතිහාසයක් තිබෙන බව ඓතිහාසික කරුණුවලින් පැහැදිලි වේ. නිදසුන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- වගකීම් දැරූවන් ගමික, පරුමක, ගම්බෝජක වැනි නම්වලින් හැඳින්වීම; නගර ප්‍රධානීන් නගර ගුත්තික ලෙස හැඳින්වීම
- වේවැල්කැටිය ශිලා ලේඛනයට අනුව ගම් 10ක් පාලන ඒකකයක් ලෙස සලකා දසගම් පාලනය පිළිබඳ ව සඳහන් වීම
- මහනුවර රාජධානි සමයේ පාලනය සඳහා දසගම් පාලනය පිළිබඳ සඳහන් වීම
- මහනුවර රාජධානි සමයේ පාලනය සඳහා මහ දිසා 04ක්, දිසා 08ක් හා රටවල් 09ක් ලෙස රාජධානිය බෙදා තිබූ බව සඳහන් වීම
- ගම් සභාවක් මඟින් ගම පාලනය වූ බව 1681 රොබට් නොක්ස් වාර්තාවේ සඳහන් වීම

පාලන කටයුතුවලට ජනතා සහභාගිත්වය ඇති කර ගැනීමත්, ඒ ඒ ප්‍රදේශවල ජනතාවගේ අදහස් අනුව ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතාව මත මධ්‍යම ආණ්ඩුවේ ප්‍රතිපත්ති සකස් කර ගැනීම හා ක්‍රියාත්මක කිරීමත් පළාත් පාලන ක්‍රමයෙන් අපේක්ෂා කෙරේ. ප්‍රාදේශීය හා නාගරික වශයෙන් මධ්‍යම ආණ්ඩුව විසින් පළාත් පාලන ආයතන පිහිටුවා තිබෙන

අතර අදාළ ප්‍රදේශයේ ජනතාව විසින් තෝරා පත් කරගනු ලැබූ නියෝජිතයන්ගෙන් පළාත් පාලන ආයතන සමන්විත වේ. මෙම ආයතනවල කාර්යය වන්නේ මධ්‍යම ආණ්ඩුවේ බලතල ප්‍රාදේශීය මට්ටමින් ක්‍රියාත්මක කිරීමයි. විශේෂයෙන් ප්‍රජා සේවා වඩා කාර්යක්ෂමව පවත්වා ගෙන යාම මගින් තුළින් ප්‍රජා සංවර්ධනය විධිමත් කිරීමේ අරමුණින් ශ්‍රී ලංකාවේ විවිධ පළාත් පාලන ආයතන පිහිටුවනු ලැබී ය.

- 1865 මහනගර සභා ආඥා පනත යටතේ මහ නගර සභා පිහිටුවීම-කොළඹ, මහනුවර, ගාල්ල
- 1934 ආඥා පනත යටතේ ගම් සභා පිහිටුවීම
- 1939 ආඥා පනත යටතේ නගර සභා පිහිටුවීම
- 1956 ආඥා පනත යටතේ සුළු නගර සභා පිහිටුවීම
- 1980 සුළු නගර සභා සහ ගම් සභා අහෝසි කර දිස්ත්‍රික් සංවර්ධන සභා පිහිටුවීම
- 1987 ප්‍රාදේශීය සභා පිහිටුවීම

මධ්‍යම ආණ්ඩුවේ කාර්ය පහසු කිරීම සඳහාත් ප්‍රජා අවශ්‍යතා ඉතා කඩිනමින් ජනතාවට ඉටු කර දීම සඳහාත් පළාත් පාලන ආයතන පද්ධතියක් ශ්‍රී ලංකාව තුළ ක්‍රියාත්මක වෙයි.

මධ්‍යම ආණ්ඩුවකින් ද, පළාත් සභා සහ පළාත් පාලන ආයතන යන ආණ්ඩු ස්තර කිහිපයකින් ද ශ්‍රී ලංකාවේ පාලන කටයුතු මෙහෙයවනු ලබයි.

## ප්‍රාදේශීය ඒකකවලට බලය විමධ්‍යගත කිරීමට බලපෑ හේතු

ශ්‍රී ලංකාවේ බලය විමධ්‍යගත කිරීම සඳහා වර්තමානයේ පළාත් සභා සහ පළාත් පාලන ආයතන පිහිටුවා ඇත.

- ඒකීය රාජ්‍ය ව්‍යුහයක් තුළ පළාත් මට්ටමින් ජනතාවට බලය පැවරීම
- පළාත් මට්ටමින් විවිධ ජන කොටස්වල සංස්කෘතික හා භාෂාමය අනන්‍යතා තහවුරු කිරීම
- ඒ ඒ පළාත්වල සංවර්ධන හා පරිපාලනමය කටයුතු කඩිනම් කිරීම හා එමගින් ජන ජීවිතයේ දෛනික කටයුතුවලදී පැන නැගෙන ගැටලු විසඳීම වඩාත් පහසු කරවීම
- ප්‍රාදේශීය සංවර්ධනය වේගවත් කිරීම
- ප්‍රාදේශීය සම්පත් හඳුනා ගැනීම හා ඒවා කාර්යක්ෂමව යොදා ගැනීම
- පාලන කටයුතු සඳහා පුළුල් ජනතා සහභාගිත්වයක් ඇති කිරීම
- ජනතාවගේ මූලික අවශ්‍යතා පහසුවෙන් ඉටු කරලීම
- ජනතාවට වඩාත් සමීප වූ පරිපාලන ඒකක පිහිටුවීම
- ප්‍රාදේශීය නායකත්වය වර්ධනය කිරීම මගින් ජාතික නායකත්වයට හා තරුණ නායකත්වයට අවස්ථාව ලබා දීම
- මධ්‍යම ආණ්ඩුවේ කාර්ය ලිහිල් කිරීම

## බලය විමධ්‍යගත කිරීමේ දී මතුවන ගැටලු

- සම්පත් බෙදී යාමේ විෂමතා නිසා සමහර ප්‍රාදේශීය ඒකකවලට වාසිත් ඇතැම් ප්‍රාදේශීය සභාවලට අවාසිත් සිදු වීම
- ප්‍රාදේශීය පාලන ඒකකවල කාර්යභාරය හා ජනතා අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමට යොමුවිය යුතු ආකාරය පිළිබඳ ව ජනතාවගේ දැනුම ප්‍රමාණවත් නොවීම
- බලතල ක්‍රියාවට නැංවීම සම්බන්ධයෙන් මධ්‍යම ආණ්ඩුව හා ප්‍රාදේශීය ඒකක අතර ගැටලු ඇති වීම
- සංවර්ධන කාර්ය ඉටු කිරීමේ දී පළාත් සභාවලට හා පළාත් පාලන ආයතනවලට ප්‍රමාණවත් බලතල නොමැති වීම
- සංවර්ධන සැලසුම් ක්‍රියාත්මක කිරීමට මුදල් උපයා ගැනීමේ දුෂ්කරතා
- ආයතන කිහිපයක් එක ම කාර්යයෙහි යෙදීම නිසා එම ආයතනවල වගවීම හා වගකීම සම්බන්ධ ගැටලු මතු වීම

### ක්‍රියාකාරකම් - I

- පන්තියේ ශිෂ්‍ය - ශිෂ්‍යාවන් කණ්ඩායම් කිහිපයකට බෙදන්න.
- 1833-1947 ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණ තුළින් හඳුන්වා දුන් යෝජනා වෙන් වෙන් වශයෙන් සටහන් කරගෙන සාකච්ඡා කරන්න.
- කණ්ඩායම තුළින් අහඹු ලෙස නම් කරන ශිෂ්‍යයකු හෝ ශිෂ්‍යාවක සටහන් කරගත් තොරතුරු නිර්මාණශීලීව ඉදිරිපත් කරන්න.

### ක්‍රියාකාරකම් - II

- 1833 - 1947 ආණ්ඩුක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණවල ව්‍යවස්ථාදායක සභාවල වෙනස්වීම් සංඛ්‍යා සටහන් පහසුවෙන් හඳුනා ගැනීම සඳහා සංක්ෂිප්ත සටහනක් නිර්මාණය කරන්න. (සංකල්ප සිතියමක්)
  හොඳ ම නිර්මාණ පන්තියේ ප්‍රදර්ශනය කරන්න.

### ක්‍රියාකාරකම් - III

- අපේ රටට වඩාත් උචිත වන්නේ කැබිනට් ආණ්ඩුක්‍රමයක් ද නැතිනම් ජනාධිපති ආණ්ඩුක්‍රමයක් ද යන මාතෘකාව යටතේ විවාදයක් සංවිධානය කරන්න. විවාද කණ්ඩායම් දෙක සහ විනිශ්චය මණ්ඩලය සිසුන් අතරින් තෝරා ගන්න. ඉතිරි සිසුන් හා හැකිනම් 10 ශ්‍රේණියේ සිසුන් ද නරඹන්නන් ලෙස එක් කර ගන්න.

## ශ්‍රී ලංකාවේ මධ්‍යම ආණ්ඩුව, පළාත් සභාවල හා පළාත් පාලන ආයතනවල බලතල හා කාර්ය

- මධ්‍යම ආණ්ඩුවේ ව්‍යුහය - බලතල හා කාර්ය




### විධායකය (Executive)

1978 දෙවන ජනරජ ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවට අනුව ජනාධිපතිවරයා රජයේ ප්‍රධානියා ද, විධායකයේ ප්‍රධානියා ද, සන්නද්ධ සේවාවල සේනාධිනායකයා ද වන අතර ආණ්ඩුවේ ප්‍රධානියා ලෙස ද කටයුතු කරයි.

1978 ශ්‍රී ලංකා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ 30 (1) ව්‍යවස්ථාවට අනුව විධායක ජනාධිපති තනතුර මෙසේ හඳුන්වා ඇත.

"ශ්‍රී ලංකා ජනරජයේ ජනාධිපතිවරයෙක් වන්නේ ය. ජනාධිපතිවරයා රජයේ ප්‍රධානියා ද විධායකයේ ප්‍රධානියා ද ආණ්ඩුවේ ප්‍රධානියා ද සන්නද්ධ සේවාවන්හි සේනාධිනායකවරයා ද වන්නේ ය".

### 1978 - ජනාධිපතිවරයා සතු ව්‍යවස්ථාදායක බලතල

- පාර්ලිමේන්තුව කැඳවීම, වාර අවසාන කිරීම හා විසුරුවා හැරීම
- පාර්ලිමේන්තු සැසි වාර ආරම්භයේ ආණ්ඩුවේ ප්‍රතිපත්ති ප්‍රකාශනය ඉදිරිපත් කිරීම
- විශේෂ පනත් කෙටුම්පත් ජනමත විචාරණයකට යොමු කිරීම

උදාහරණ :-

1. ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ 1,2,3,6,7,8,9,10,11,30(2) සහ 62(2) වගන්ති සංශෝධනය
2. අමාත්‍ය මණ්ඩලය විසින් ජනමත විචාරණයකින් සම්මත විය යුතු යැයි තීරණය කළ පනත්
3. ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය විසින් ජනමත විචාරණයකින් සම්මත විය යුතු යැයි තීරණය කළ පනත්

- ජනමත විචාරණයකින් සම්මත වූ පනතක් නීතිගත කිරීම
- පාර්ලිමේන්තුව ඇමතීම, සංදේශ යැවීම

### 1978 - ව්‍යවස්ථාදායකය (පාර්ලිමේන්තුව) (Legislature)

දෙවන ජනරජ ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව යටතේ ව්‍යවස්ථාදායකය "පාර්ලිමේන්තුව" නමින් හැඳින්වේ. පාර්ලිමේන්තුව නියෝජනය කරන මන්ත්‍රීවරු 225 දෙනා ම ව්‍යවස්ථාදායකයේ සාමාජිකයෝ වෙති.

- ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ විධිවිධානවලට අනුකූලව, මැතිවරණ දිස්ත්‍රික්ක 22ක ඡන්ද හිමියන් විසින් තෝරා පත් කර ගනු ලබන මන්ත්‍රීවරුන් 196 දෙනකු සහ ජාතික ලැයිස්තුවෙන් තෝරා පත් කරගනු ලබන මන්ත්‍රීවරුන් 29 දෙනකුගෙන් පාර්ලිමේන්තුව සමන්විත වේ.

- මහජන ඡන්දයෙන් තේරී පත්වන මන්ත්‍රී සංඛ්‍යාව - 196
- ජාතික ලැයිස්තුවෙන් තේරී පත්වන මන්ත්‍රී සංඛ්‍යාව - 29
- පාර්ලිමේන්තුවේ මුළු මන්ත්‍රී සංඛ්‍යාව - 225

1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ සඳහන් පරිදි පාර්ලිමේන්තුවේ නිල කාලය වසර හයකි. ඒ අනුව අවුරුදු හයකට වරක් පැවැත්වෙන පාර්ලිමේන්තු මහ මැතිවරණයක් මඟින් ව්‍යවස්ථාදායකය සඳහා නියෝජිතයෝ තෝරා පත් කර ගැනෙති.

## ව්‍යවස්ථාදායකයේ (පාර්ලිමේන්තුවේ) බලතල හා කාර්ය

මහා මැතිවරණයකින් පසු තේරී පත්වන පාර්ලිමේන්තුවේ පළමු කාර්යය වන්නේ, පාර්ලිමේන්තුව මෙහෙයවීම සඳහා කථානායකවරයකු, නියෝජ්‍ය කථානායකවරයකු හා නියෝජ්‍ය කාරක සභා සභාපතිවරයකු මන්ත්‍රීවරුන්ගේ ඡන්දයෙන් තෝරා පත් කර ගැනීමයි. ව්‍යවස්ථාදායකයේ බලතල හා කාර්ය පහත දක්වා ඇත.

1. නීති සම්පාදනය කිරීම/නීති පැනවීම
2. විධායකය පාලනය කිරීම
3. අයවැය පාලනය/ මූල්‍ය පාලනය
4. ප්‍රශ්න ඇසීම
5. මහජන දුක්ගැනවිලි ඉදිරිපත් කිරීම
6. ආණ්ඩුව විසින් ගනු ලබන ක්‍රියාමාර්ග සාධාරණව විවේචනය කිරීම
7. ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව සංශෝධනය කිරීමට දායක වීම
8. දෝෂාභියෝග ඉදිරිපත් කිරීම
9. විශ්වාසභංග යෝජනා ඉදිරිපත් කිරීම
10. අනාගත පාලකයින් පුහුණු කිරීම
11. නීති සම්මත කිරීම

## අධිකරණය (Judiciary)

ශ්‍රී ලංකාවේ අධිකරණ ආයතන රාශියක් පවතී. ඒ පිළිබඳ "නීතිය හා යුක්තිය" ඒකකයේ පැහැදිලිව සඳහන් කර ඇත. මෙම විවිධ අධිකරණ ආයතන මඟින් ඉටු කරනු ලබන ප්‍රධාන කාර්යයන් කිහිපයකි. එනම්,

1. නීති විවරණය කිරීම
2. නඩු විනිශ්චය කිරීම/යුක්තිය පසිඳලීම
3. පුරවැසි අයිතිවාසිකම් ආරක්ෂා කිරීම
4. ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව ආරක්ෂා කර දීම
5. පළාත් සභා, පළාත් පාලන ආයතන හා මධ්‍යම ආණ්ඩුව අතර ඇතිවන ගැටුම් විසඳීම
6. නීති සම්පාදනය සඳහා අවශ්‍ය උපදෙස් ලබා දීම

10 ශ්‍රේණිය පුරවැසි අධ්‍යාපනය පෙළපොතේ "බලය විමධ්‍යගත කිරීම හා බලය බෙදාහැරීම" ඒකකයේ පිටු අංක 45-51, පළාත් සභාවල බලතල හා කාර්ය අධ්‍යයනය කරන්න.

### පළාත් පාලන ආයතනවල ව්‍යුහය, බලතල හා කාර්ය

වර්තමාන ශ්‍රී ලංකාව තුළ ක්‍රියාත්මක වන පළාත් පාලන ආයතන වර්ග තුනකි.

- මහනගර සභා
- නගර සභා
- ප්‍රාදේශීය සභා

මධ්‍යම ආණ්ඩුව මඟින් ප්‍රාදේශීයව ඉටු කළ යුතු සංවර්ධන කටයුතු හා ශුභසාධන කටයුතු පහසු කර ගැනීම සහ කාර්යක්ෂම මහජන සේවාවක් සැපයීම ඉලක්ක කර ගනිමින් පළාත් පාලන ආයතන පිහිටුවා ඇත. එමඟින් ප්‍රාදේශීය අවශ්‍යතා පහසුවෙන් හඳුනාගෙන මහජනතාවට කඩිනම් සේවාවක් සැපයීම සඳහා මෙම ආයතන ක්‍රියාත්මක වේ.

- මහනගර සභාවක ප්‍රධානියා - නගරාධිපති (පුරපති)
- නගර සභාවක ප්‍රධානියා - සභාපති
- ප්‍රාදේශීය සභාවක ප්‍රධානියා - සභාපති

මෙම ආයතන සඳහා නියෝජිතයින් තෝරා පත් කරගනු ලබන්නේ වසර 04කට වරක් පවත්වනු ලබන "පළාත් පාලන ආයතන" මැතිවරණ මඟිනි. නාගරික ප්‍රදේශවලින් මෙන් ම ග්‍රාමීය ප්‍රදේශවලින් ද දේශපාලන නායකයින් බිහිවීමට පළාත් පාලන ආයතන මැතිවරණ උපකාරී වේ.

**ක්‍රියාකාරකම්**

- ඔබේ ප්‍රදේශයේ ප්‍රාදේශීය සභාවට, නගර සභාවට, මහ නගර සභාවට තරග කරමින් ජයග්‍රහණය කළ නියෝජිතයින් ජාතික දේශපාලනයට එක්ව තිබේ ද? ගුරුතුමා/ගුරුතුමිය සමඟ සාකච්ඡා කරන්න.

### මහ නගර සභා (Municipal Councils)

1947 අංක 16 දරන මහ නගර සභා ආඥා පනත මඟින් මහ නගර සභා පිහිටුවා ඇත. යම් ප්‍රදේශයක් සඳහා මහ නගර සභාවක් ප්‍රකාශයට පත් කිරීම, එහි සීමාව නිශ්චය කිරීම, එයට නමක් නියම කිරීම ආදියේ බලය අදාළ විෂය භාර අමාත්‍යවරයාට පවරා ඇත. මහ නගර සභාවක් ඇති කරනු ලබන්නේ ඉහළ මට්ටමේ නාගරික ලක්ෂණ පෙන්නුම් කරන ප්‍රදේශ සඳහා ය. දැනට ශ්‍රී ලංකාවේ මහ නගර සභා 23ක් ක්‍රියාත්මක වේ. මහ නගර සභාව නගරාධිපතිවරයකුගෙන්, නියෝජ්‍ය නගරාධිපතිවරයකුගෙන් සහ සභිකයින්ගෙන් සමන්විත වේ.

### මූලික අයිතිවාසිකම් කඩ වූ විට ගත හැකි ක්‍රියාමාර්ග

- 1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ 17 සහ 126 වන ව්‍යවස්ථාවේ සඳහන් පරිදි, විධායක හෝ පරිපාලන හෝ ක්‍රියාවක් හේතු කොට ගෙන මූලික අයිතිවාසිකම් උල්ලංඝනය කර තිබීම හෝ උල්ලංඝනය කිරීමට ආසන්න ව තිබීම හෝ සම්බන්ධයෙන් ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයට ඉල්ලීමක් කිරීමට හිමිකම් ඇත.
- මූලික අයිතිවාසිකම් කඩවීම සම්බන්ධ පැමිණිලි ශ්‍රී ලංකා මානව හිමිකම් කොමිසම වෙත ද ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.
- පරිපාලන ක්‍රියාවකින් සිදු වූ මූලික අයිතිවාසිකම් කඩවීමක් සම්බන්ධයෙන් පරිපාලන කටයුතු පිළිබඳ පාර්ලිමේන්තු කොමසාරිස්වරයා හෙවත් ඔම්බුඩ්ස්මන්වරයා වෙත පැමිණිලි කළ හැකි ය.

අප මෙයට ඉහත දී සාකච්ඡා කළ සිවිල් හා දේශපාලන අයිතිවාසිකම් පිළිබඳ සම්මුතියට ඇති කරනු ලැබූ පළමුවන වෛකල්පික සම්මුතියට ශ්‍රී ලංකාව ද අත්සන් තබා පිළිගෙන ඇති බැවින් මානව හිමිකම් කඩවීමක් සම්බන්ධයෙන් සිදු වන නඩු කටයුත්තක දී දේශීය ප්‍රතිකර්ම අවසන් කොට ඇති විටෙක, ඉන් සෑහීමකට පත් නොවන්නේ නම් එක්සත් ජාතීන්ගේ මානව හිමිකම් කමිටුව වෙත පැමිණිලි ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

### ශ්‍රී ලංකාවේ මානව හිමිකම් භුක්ති විඳීම පිළිබඳ වර්තමාන තත්ත්වය

පුද්ගලයකුට හිමි වන යම් මූලික අයිතිවාසිකමක්, යම් විධායක හෝ පරිපාලන හෝ ක්‍රියාවක් මගින් උල්ලංඝනය කර තිබීම හෝ උල්ලංඝනය කිරීමට ආසන්න ව තිබීම හෝ සම්බන්ධයෙන් සහනයක් හෝ පිහිටක් හෝ ලබා දෙන මෙන් පෙත්සමක් මගින් ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණයෙන් අයැද සිටීමට, ශ්‍රී ලංකා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව මගින් අවස්ථාව සලසා දී තිබේ.

මෙසේ ඉදිරිපත් කරනු ලබන පෙත්සම් විභාග කර අපක්ෂපාතී සාධාරණ තීන්දු ලබා දීමටත්, උචිත ප්‍රතිකර්ම සලසා දීමටත් ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය ක්‍රියා කරයි. මූලික අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීමේ අයිතිය එමගින් සුරක්ෂිත වී තිබේ.

රජයේ නිලධාරීන් විසින් සහ රාජ්‍ය සංස්ථාවල, පළාත් පාලන ආයතනවල හා එවැනි වෙනත් ආයතනවල නිලධාරීන් විසින් සිදු කරනු ලබන මූලික අයිතිවාසිකම් උල්ලංඝනය කිරීම් පිළිබඳ පැමිණිලි නීතියේ විධිවිධානවලට යටත් ව පරීක්ෂා කර බලා වාර්තා කිරීමේ කාර්යභාරය පරිපාලන කටයුතු පිළිබඳ පාර්ලිමේන්තු කොමසාරිස්වරයා (ඔම්බුඩ්ස්මන්) වෙත පවරා තිබේ.

මූලික අයිතිවාසිකම් කඩවීම් සම්බන්ධයෙන් ශ්‍රී ලංකා මානව හිමිකම් කොමිසමට පැමිණිලි කිරීමට ද පුරවැසියන්ට අවස්ථාව සලසා දී තිබේ. මූලික අයිතිවාසිකම් උල්ලංඝනය වීම පිළිබඳ පැමිණිලි විමර්ශනය කර උචිත නිර්දේශ ලබා දීමට මානව හිමිකම් කොමිසම ක්‍රියා කරයි. මෙම ක්‍රියාදාමය ශ්‍රී ලංකා පුරවැසියන්ගේ මූලික අයිතිවාසිකම් සුරක්ෂිත කර දීමට හේතු වේ.

මෙම ක්‍රියාදාමයට අමතර ව මානව හිමිකම් හා යුතුකම් ඉටු කිරීම සම්බන්ධයෙන් පුරවැසියන් දැනුම්වත් කිරීම සඳහා විවිධ ක්‍රියාමාර්ග ශ්‍රී ලංකාව තුළ ක්‍රියාත්මක වේ.

ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය විසින් පාසල් හා ජාතික අධ්‍යාපන විද්‍යා පීඨ විෂය නිර්දේශවලට මානව හිමිකම් පිළිබඳ විෂය කොටස් ඇතුළත් කිරීම මගින් මානව හිමිකම් හා යුතුකම් පිළිබඳ ශිෂ්‍ය ප්‍රජාව දැනුම්වත් කිරීමට කටයුතු කරයි. මානව හිමිකම් ගරු කරන, ඒ හා බැඳුණු යුතුකම් හා වගකීම් ඉටු කරන අනාගත පරපුරක් බිහි කිරීමට මෙම ක්‍රියාමාර්ග හේතු වනු ඇත.

විශ්වවිද්‍යාල හා වෙනත් අධ්‍යාපන ආයතන මගින් පවත්වන පාඨමාලා ඇසුරෙන් ද මානව හිමිකම් හා යුතුකම් පිළිබඳ ශිෂ්‍ය ප්‍රජාව දැනුම්වත් කිරීමට අවශ්‍ය පියවර ගෙන ඇත.

තව ද නීතිය, සාමය හා මහජන ආරක්ෂාව සම්බන්ධයෙන් කටයුතු කරන නිලධාරීන් හා විවිධ ක්ෂේත්‍රවලට අයත් රාජ්‍ය නිලධාරීන් මානව හිමිකම් පිළිබඳ දැනුම්වත් කිරීම සඳහා පුහුණු පාඨමාලා සංවිධානය කර ක්‍රියාත්මක කිරීමට ද පියවර ගෙන ඇත.

මේ අයුරින් මානව හිමිකම් හා යුතුකම් පිළිබඳ ප්‍රජාව දැනුම්වත් වීම, ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී ජන සමාජයක යහපැවැත්ම තහවුරු කිරීමට හේතු වනු ඇත.

**ක්‍රියාකාරකම**

- මූලික අයිතිවාසිකම් උල්ලංඝනය වීමේ අවස්ථා පිළිබඳ ලැබෙන පෙත්සම් විභාග කොට ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය මගින් ලබා දී ඇති තීන්දු පිළිබඳ තොරතුරු ඇතුළත් පුවත්පත් වාර්තා කිහිපයක් රැස් කරන්න.
- එම වාර්තා හොඳින් අධ්‍යයනය කරන්න.

## මූලික අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීමේ සීමා

මානව අයිතිවාසිකම් පිළිබඳ සංකල්පය සදාචාරාත්මක සංකල්පයක් ලෙස වැදගත් වේ. මානව අයිතිවාසිකම් නිදහස හා සමානාත්මතා පදනම මත සැමට ම භුක්ති විඳීමේ අවස්ථා සම්පාදනය කිරීම සඳහා විවිධ නීතිරීති හා ප්‍රතිපාදන සළසා තිබේ.

එමෙන් ම මානව අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීමේ දී යම් යම් සීමාවලට යටත් වීමට ද සිදු වේ. අනෙක් අයගේ අයිතිවාසිකම් උල්ලංඝනය වන අයුරින් මානව අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීමට කිසිවකුටත් හැකියාවක් නැත.

"කෙනකුට සැරයටියක් වනමින් පාරේ ගමන් කළ හැකි වුවත්, එම නිදහස අනෙකාගේ නාසය ළඟින් කෙළවර විය යුතු ය."

- හැරල්ඩ් ලැස්කි -

1978 ශ්‍රී ලංකා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ 15 වන ව්‍යවස්ථාව මගින් මූලික අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීම පිළිබඳ සීමා දක්වා තිබේ.

මේ අනුව ජාතික ආරක්ෂාව, වාර්ගික හා ආගමික සහයෝගිතාව වර්ධනය කිරීම, ජාතික ආර්ථිකය ආරක්ෂා කිරීම, මහජන සෞඛ්‍යය, සදාචාරය, අන්‍යයන්ගේ අයිතිවාසිකම් ආරක්ෂා කිරීම හා ගරු කිරීම සඳහා අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීමේ සීමා පැනවීමේ බලය ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව මගින් දක්වා තිබේ.

රටේ යුද හෝ සිවිල් හෝ අරගල පවතින අවස්ථාවක පොදු යහපත වෙනුවෙන් මාධ්‍ය සඳහා ඇතැම් වාරණ පැනවීමේ හැකියාව රජය සතු වීම එවන් අවස්ථාවකට නිදසුන් ලෙස දැක්විය හැකි ය. රටේ පුරවැසියන් අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳිය යුත්තේ පවතින නීතිමය රාමුව තුළ බව සෑම පුරවැසියකු ම අවබෝධ කර ගත යුතු ය.

## මානව හිමිකම් සුරැකීමෙහි ලා පුරවැසි කාර්යභාරය

ශ්‍රී ලාංකිකයන් ඈත අතීතයේ සිට ම යුතුකම් හා වගකීම් ඉටු කිරීම ජීවන පුරුද්දක් ලෙස සලකා කටයුතු කර ඇති බවට ඉදිරිපත් කළ හැකි සාක්ෂි බොහෝ ය. තම පවුලේ සාමාජිකයන්, වැඩිහිටියන් රැක බලා ගැනීම, ඔවුන් වෙනුවෙන් තම යුතුකම් හා වගකීම් ඉටු කිරීම ශ්‍රී ලාංකික ජන සමාජය තුළ අතීතයේ සිට පැවත එන චාරිත්‍රයක් වී ඇත. එමෙන් ම තම ශ්‍රමය, දක්ෂතා, කුසලතා තම මව්බිම වෙනුවෙන් කැප කළ බවට අපේ අතීත සංස්කෘතික උරුම සාක්ෂි දරයි.

පරිසරයේ ඇති සම්පත් භුක්ති විඳීමේ දී පවා ස්වාභාවික පරිසරය රැක ගනිමින් මානව කටයුතු පවත්වා ගෙන යාම කෙරෙහි විශේෂ සැලකිල්ලක් දක්වා ඇත.

අයිතිවාසිකම් හා බැඳුණු යුතුකම් ඉටු කිරීම ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී ජීවන ක්‍රමයක මූලික ලක්ෂණයක් වේ. එසේ යුතුකම් හා වගකීම් ඉටු කිරීම තම අයිතිවාසිකම් තව දුරටත් සුරක්ෂිත වීමට මෙන් ම අන් අයගේ අයිතිවාසිකම් ආරක්ෂා වීමට ද හේතු වේ. තව ද අයිතිවාසිකම් හා බැඳුණු යුතුකම් ඉටු කිරීම ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී ජන සමාජයක යහ පැවැත්ම මෙන් ම සාමය, සහජීවනය, සමගිය වැනි ගුණාංග සමාජය තුළ ස්ථාපිත වීමට ද හේතු වේ.

අයිතිවාසිකම් හා බැඳුණු පුරවැසි යුතුකම් පහත දැක්වෙන ආකාරයට වර්ග කර දැක්විය හැකි ය.




3.6 රූප සටහන

රටක පවත්නා නීතියට අනුව පුරවැසියකු විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම් නීතිමය යුතුකම් ලෙස සරලව හැඳින්විය හැකි ය. රජය විසින් පනවනු ලබන බදු ගෙවීම, නීති පිළිපැදීම, ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව ආරක්ෂා කිරීමට බැඳී සිටීම, පොදු දේපළ ආරක්ෂා කිරීම, ත්‍රස්තවාදය පිටුදැකීමට ක්‍රියා කිරීම නීතිමය යුතුකම්වලට නිදසුන් ලෙස දැක්විය හැකි ය. නීතිමය යුතුකම් පැහැර හැරීම නීතියට අනුව දඬුවම් ලැබීමට ද හේතු වේ.

පූජක උතුමන්ට ගරු කිරීම, වැඩිහිටියන්ට සැලකීම හා ඔවුන් රැක බලා ගැනීම, ගුරුවරුන්ට සැලකීම, සමාජ සිරිත්විරිත් ගරු කිරීම හා ඒවා පවත්වා ගෙන යාම, පරිසරය සුරැකීම, ජාතික උරුම හා ජාතික සම්පත් සුරැකීම, සංස්කෘතිය සුරැකීම සදාචාරාත්මක යුතුකම්වලට නිදසුන් ය.

මත් ද්‍රව්‍ය භාවිතයෙන්, දුම්වැටි භාවිතයෙන් හා වැරදි චර්යාවලින් වැළකී සිටීම සමාජය පොදුවේ පිළිගනු ලබන සද්චාරිත්‍ර ධර්ම ය. ඒවායින් වැළකී යහපත් පුරවැසියකු වශයෙන් ආදර්ශවත් ජීවිතයක් ගත කිරීමට සදාචාරාත්මක අයිතියක් පුද්ගලයාට ඇත. එමෙන් ම පුද්ගලයාට මෙන් ම සමාජයට ද හානිකර එවන් ක්‍රියාවලින් වැළකී සිටීම යහපත් පුරවැසියකු වශයෙන් ඉටු කළ යුතු සදාචාරාත්මක යුතුකම් ද වේ. එම ගුණධර්මවල පිහිටා, එවන් අයහපත් චර්යාවලින් සමාජය මුදා ගැනීමට කටයුතු කිරීම යහපත් පුරවැසියකු වශයෙන් ඉටු කළ යුතු සදාචාරාත්මක යුතුකම් වේ. සදාචාරාත්මක යුතුකම් ඉටු නොකිරීම, පුද්ගලයාට ඇති සමාජමය පිළිගැනීම ගිලිහී යාමට මෙන් ම සමාජය තුළ අප්‍රසාදයට ලක් වීමට ද හේතු වේ. සදාචාරාත්මක යුතුකම් මැනවින් ඉටු කිරීම පුද්ගලයකුගේ අභිමානය, ගෞරවය හා සමාජ පිළිගැනීම කෙරෙහි ඍජු බලපෑමක් ඇති කරයි.

## මූලික යුතුකම් (Fundamental Duties)

ශ්‍රී ලංකා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ මූලික අයිතිවාසිකම් මෙන් ම මූලික යුතුකම් පිළිබඳව ද සඳහන් වේ. 1978 ශ්‍රී ලංකා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ 28 වන ව්‍යවස්ථාවේ මූලික යුතුකම් දක්වා තිබේ. (10 ශ්‍රේණිය පුරවැසි අධ්‍යාපනය පෙළපොතෙහි පළමු වන පරිච්ඡේදයේ (පිටු අංක 24, 25) "පුරවැසියා සතු වගකීම්" පිළිබඳ අධ්‍යයනය කළ කරුණුවලට අවධානය යොමු කරන්න.)

### ක්‍රියාකාරකම්

- පහත දක්වෙන **I** තීරුවේ පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු මූලික යුතුකම් කිහිපයක් දක්වා ඇත. එම යුතුකම් සපුරාලීම සඳහා පුරවැසියකු වශයෙන් කළ හැකි කාර්ය **II** තීරුවේ සටහන් කරන්න.

| I තීරුව<br>පුරවැසියකු වශයෙන් ඉටු කළ යුතු මූලික යුතුකම් | II තීරුව<br>එම යුතුකම් සපුරාලීම සඳහා පුරවැසියකු වශයෙන් කළ හැකි කාර්ය |
|---|---|
| ජාතික අභිවෘද්ධිය වර්ධනය කිරීම හා ජාතික සමගිය පෝෂණය කිරීම | ------------------------------------ |
| පොදු දේපළ සුරක්ෂිත කොට ආරක්ෂා කිරීම | ------------------------------------ |
| තමන් විසින් තෝරා ගනු ලැබූ රැකියාවෙහි හෘද සාක්ෂියට එකඟ ව නොපිරිහෙළා වැඩ කිරීම | ------------------------------------ |
| ස්වභාව ධර්මය හා ස්වාභාවික සම්පත් රැක ගැනීම | ------------------------------------ |

## මානව හිමිකම් සුරැකීමෙහි ලා පුරවැසි කාර්යභාරය

### පවුලේ සාමාජිකයකු ලෙස යුතුකම් ඉටු කිරීම

පුද්ගලයකු උපතත් සමග සාමාජිකත්වය ලබන සමාජ ඒකකය වන්නේ පවුලයි. අපි සියලු දෙනා ම පවුලක සාමාජිකයන් ලෙස ජීවත් වෙමු.

පවුලේ සාමාජිකයකු ලෙස ඔබට භුක්ති විඳීමට ලැබෙන අයිතිවාසිකම් පිළිබඳ සිතා බලන්න. ආහාර හා පෝෂණය, ආදරය හා සෙනෙහස, ආරක්ෂාව හා රැකවරණය, අධ්‍යාපනය ලබා දීම පවුලෙන් ඔබට හිමි වන අයිතිවාසිකම් කිහිපයකට නිදසුන් ය. දෙමව්පියෝ සහ වැඩිහිටියෝ ඔවුන්ගෙන් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් ලෙස සලකා ඔබට මෙම අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීමට පහසුකම් සලසති.

මෙම අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීම වෙනුවෙන් ඔබ විසින් දෙමව්පියන්, වැඩිහිටියන් වෙනුවෙන් ඉටු කළ යුතු යුතුකම් නොපිරිහෙළා ඉටු කිරීම ඔබේ අයිතිවාසිකම් සුරක්ෂිත වීමට මෙන් ම දෙමව්පියන්ගේ හා වැඩිහිටියන්ගේ අයිතිවාසිකම් සුරක්ෂිත වීමට ද හේතු වනු ඇත. මෙම යුතුකම්, ඔබෙන් ඉටු විය යුතු සදාචාරාත්මක යුතුකම් සේ සලකා කටයුතු කිරීම ඉතා වැදගත් වේ. මෙසේ තම තමන්ගේ යුතුකම් හා වගකීම්, පවුලේ සාමාජිකයන් ලෙස අන්‍යෝන්‍ය වශයෙන් ඉටු කිරීම පවුල් ඒකකයේ ස්ථාවර පැවැත්මට මෙන් ම පවුලේ අභිවෘද්ධියට ද හේතු වේ. පවුලේ සාමාජිකයන් අතර ඇති බැඳීම් තව දුරටත් තහවුරු වීමට ද මෙම තත්ත්වය හේතු වේ.

### පාසලේ සාමාජිකයකු ලෙස යුතුකම් ඉටු කිරීම

පවුල් ඒකකය මෙන් ම, පුද්ගලයකුගේ ජීවිතය යහපත් අයුරින් ගොඩනැගීමට දායක වන ඉතා වැදගත් ආයතනය වන්නේ පාසලයි. පාසලේ සාමාජිකයකු ලෙස ඔබ භුක්ති විඳින අයිතිවාසිකම් පිළිබඳ සිතා බලන්න.

අධ්‍යාපන පහසුකම් ඔබට නොමිලේ ලබා දීම සඳහා රජය විශාල මුදලක් වැය කරන බව මෙහි දී ඔබේ අවධානය යොමු විය යුතු විශේෂ කරුණකි. අධ්‍යාපනය ලබා දීම, ඔබේ දක්ෂතා සහ හැකියා වර්ධනය කිරීම, යහපත් පුරවැසියකු ලෙස ඔබ සමාජයට දායාද කිරීම පාසලෙන් සිදු වන සේවා කිහිපයකට නිදසුන් ය. පාසල වෙනුවෙන් ඔබෙන් ඉටු විය යුතු යුතුකම් පිළිබඳ ඔබේ අවධානය යොමු කරන්න. අධ්‍යාපන කටයුතු හොඳින් කර ගෙන යාම, ගුරුවරුන්ට කීකරු වීම, විනය ගරුක වීම, පාසලේ පවත්නා නීතිරීති හා සම්ප්‍රදාය ආරක්ෂා කිරීම, පාසලේ ඇති සම්පත් ආරක්ෂා කර ගනිමින් ප්‍රයෝජනට ගැනීම ඔබෙන් ඉටු විය යුතු යුතුකම්වලට නිදසුන් ය.

පාසල් ශිෂ්‍යයකු වශයෙන් ඔබට හිමි වන අයිතිවාසිකම් මැනවින් භුක්ති විඳීම, ඔබේ අනාගත ජීවිතය සාර්ථක කර ගැනීමට ඉවහල් වේ. අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳිමින් ඔබේ යුතුකම් හා වගකීම් පාසල වෙනුවෙන් ඉටු කිරීම ඔබේ අභිමානය හා ගෞරවය ආරක්ෂා වීමට ද හේතු වේ.

### උසස් අධ්‍යාපන ආයතනයක සාමාජිකයකු ලෙස යුතුකම් ඉටු කිරීම

උසස් අධ්‍යාපනය ලබා ගැනීම සඳහා අධ්‍යාපන ආයතනයකට ඇතුළත් වූ විට උගත්, බුද්ධිමත් පුරවැසියකු ලෙස අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳිමින් තම යුතුකම් හා වගකීම් මැනවින් ඉටු කිරීමට ඔබ වග බලා ගත යුතු ය.

උසස් අධ්‍යාපන ආයතනයක ශිෂ්‍යයකු වශයෙන් තම අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳීම මෙන් ම, අන් අයගේ අයිතිවාසිකම් සුරක්ෂිත වන අයුරින් කටයුතු කිරීම කෙරෙහි ද අවධානය යොමු කිරීම ඉතා වැදගත් වේ. එමෙන් ම හොඳින් අධ්‍යාපන කටයුතුවල නිරත වී, රටට වැඩදායී පුරවැසියකු ලෙස සමාජයට ප්‍රවේශ වීමේ අධිෂ්ඨානය ඔබ තුළ තිබිය යුතු ය. උසස් අධ්‍යාපන ආයතනයක ශිෂ්‍යයකු වශයෙන්, පුද්ගලයකු ගත කරන කාලය ඔහුගේ අධ්‍යාපන ජීවිතයේ ඉතා වැදගත් කාල සීමාවක් සේ සැලකිය යුතු ය. එසේ කටයුතු කිරීම මගින් අධ්‍යාපනය ලබන ආයතනයට කීර්තියක් අත් කර දීමට ඔබට හැකි වනු ඇත. ඔබ ඵලදායී ලෙස අධ්‍යාපනය ලබා නිමා කිරීමෙන්, ඔබ වෙනුවෙන් ඔබේ රට තබා ඇති බලාපොරොත්තු ඉටු කිරීමට ද ඔබට අවස්ථාවක් සැලසෙනු ඇත.

### රැකියාවක නියුක්ත වීමේ දී ඉටු කළ යුතු යුතුකම්

අධ්‍යාපනය ලැබීමෙන් අනතුරුව ඔබ ලබා ගත් අධ්‍යාපන හෝ වෘත්තීය හෝ සුදුසුකම් අනුව අනාගතයේ රැකියාවක යෙදීමට ඔබට අවස්ථාව ලැබෙනු ඇත. ඔබ කුමන රැකියාවක නිරත වුව ද ශ්‍රමිකයකු වශයෙන්, ශ්‍රමාභිමානයෙන් යුතුව, කාර්යක්ෂම සේවයක් සමාජය වෙනුවෙන්, රට වෙනුවෙන් ඉටු කිරීම ඔබේ යුතුකමක් ලෙස සැලකිය යුතු ය.

කුමන රැකියාවකින් වුව ද සේවය සැලසෙන්නේ සමාජයටයි. ඔබ කරන රැකියාවට අදාළ කටයුතු අවංක ව, කැපවීමෙන් යුතු ව ඉටු කිරීම සමාජයේ දියුණුවට මෙන් ම රටේ සංවර්ධනයට ද හේතු වේ. ඔබෙන් සේවය ලබන පුද්ගලයන් වෙනුවෙන් උපරිම සේවයක් ඉටු කිරීම ඔබේ අධිෂ්ඨානය විය යුතු ය.

ඔබ යෙදෙන රැකියාව මගින් සමාජයට උපරිම සේවයක් සැලසීම, ඔබේ සේවය සමාජයේ ඇගයීමට හා පිළිගැනීමට ලක් වීමට ද හේතු වේ. රටෙන් ඔබට ලැබෙන දෙයට වඩා යමක් ඔබෙන් රටට දායාද කිරීමට අධිෂ්ඨාන කර ගන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**



- "පාසල් සමාජයේ සාමාජිකයන් ලෙස අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳිමින් යුතුකම් ඉටු කරමු" යන මාතෘකාව යටතේ පාසල් බිත්ති පුවත්පතේ පළ කිරීමට සුදුසු ලිපියක් සකස් කරන්න.

# 04

# පාරිසරික ගැටලු හා තිරසර සංවර්ධනය

**හැඳින්වීම**

දැනට සොයා ගෙන ඇති තොරතුරු අනුව අප සෞරග්‍රහ මණ්ඩලයේ ජීවය පවතින එක ම ග්‍රහලෝකය පෘථිවිය වේ. සෞරග්‍රහ මණ්ඩලය තුළ එහි පිහිටි ස්ථානය, භූ විද්‍යාත්මක හා ජෛව විද්‍යාත්මක පරිණාමය ජීවී පරිසරයක් නිර්මාණය වීමට හේතු වී ඇත. වායුගෝලය, ජලගෝලය හා ශිලාගෝලය යන සංකලනයෙන් නිර්මාණය වූ පෘථිවි ජෛව ගෝලය තුළ ශාකවලට හා සත්ත්වයන්ට හිතකර පරිසරයක් නිර්මාණය වී ඇත.

වර්තමානයේ දී පරිසරය පිළිබඳ දැඩි අවධානයට ලක් වන්නේ මානව බලපෑම මගින් විවිධ විපර්යාසවලට ගොදුරුවීම හේතුවෙනි. අතීතයේ දී මිනිසා විසින් පරිසරය සමග පැවති සම්බන්ධතාවට එමගින් එතරම් බලපෑමක් සිදු නොවූයේ එය පරිසරයට දරා ගත හැකි වූ බැවිනි. එසේ හෙයින් පරිසරය පිළිබඳව නිරවුල් අවබෝධයක් ලබා ගැනීම පිණිස පරිසරයේ සැබෑ අරුත, සංරචක හා එහි වපසරිය මැනවින් වටහා ගැනීම වැදගත් වේ.

## පරිසරය (Environment) පිළිබඳ මත හා නිර්වචන

"අප පෘථිවියේ කොටසක් වන අතර එය අපේ ම කොටසකි.

සුවඳැති මල් වර්ගයෝ අපේ සහෝදරයෝ වෙති.

මුවා, අශ්වයා, රාජාලියා අපේ සහෝදරයෝ වෙති.

අශ්වයාගේ, මිනිසාගේ ගතේ උණුසුම ආදි මේ හැම දෙයක් ම අයත් වන්නේ එක ම පවුලක සාමාජිකයින්ට ය."

- සියැටල් ප්‍රකාශනය - (1954)

" ජීවියකු වටා ඇති භෞතික, රසායනික හා ජෛවීය තත්ත්වය පරිසරයයි "

- මයිකල් ඇල්බි - පරිසර ශබ්ද කෝෂය - (1993)

"පරිසරය යනු ජීවීන්ගේ පැවැත්ම සඳහා බලපෑම් එල්ල කරන බාහිර තත්ත්වවල සංකලනයකි."

- ගැරන් ජෝන්ස් - පාරිසරික විද්‍යා ශබ්ද කෝෂය - (1990)

"පරිසරය යනු ජීවියකු වටා පවතින භෞතික රසායනික හා ජීව විද්‍යාත්මක තත්ත්වය ය."

- පරිසර ශබ්ද කෝෂය

"පුද්ගලයකුගේ පරිසරය යනු ඔහුගේ වටපිටාවයි. ඒ ආකාරයට ම ශාකයක හෝ සත්ත්වයකුගේ පරිසරය ද අවට ඇති දෙයින් සමන්විත වේ."

- මිනිසා හා පරිසරය - (1998)

මෙම නිර්වචන අනුව පරිසරය යනු ජීවී අජීවී සංරචකවල සංකලනයකි. ඒ අනුව මිනිසා ඇතුළු සියලු සත්ත්වයින් ද ශාක ප්‍රජාව ද ඇතුළු සජීවී අජීවී සියල්ල ම ද පරිසරයට අයත් වේ. මේ සියල්ල එකිනෙක අතර විවිධ හා සංකීර්ණ අන්තර් සම්බන්ධතා පවත්වයි. මෙම අන්තර් සම්බන්ධතා මගින් පරිසරයේ පැවැත්ම හා ක්‍රියාවලි සිදුවේ.

## ක්‍රියාකාරකම



- පරිසරය අර්ථ දැක්වීම සඳහා පොදු නිර්වචනයක් ගොඩනගන්න.
- පරිසරය පිළිබඳ ඉදිරිපත් වී ඇති නිර්වචන ලැයිස්තුවක් පිළියෙල කරන්න.

## පරිසර පද්ධතිය සකස් වී ඇති සංරචක

### අජෛව සංරචක (Non - living components)

අජෛවී පරිසරයේ සංරචක ලෙස වායුගෝලයේ, ජලගෝලයේ හා ශිලාගෝලයේ අංග ඇතුළත් වේ. පෘථිවියේ ඇති වායුගෝලය, දේශගුණය, පාෂාණ, පස්, භූ ලක්ෂණ, සාගර හා මිරිදිය ජලාශ ආදිය එයට ඇතුළත් වේ. මේ සෑම සංරචකයක් ම පෘථිවියේ ශාක හා ජීවය සමග ද විවිධාකාරයෙන් සම්බන්ධ වේ. මෙම අජෛවී සංරචකවල ජීවී පද්ධති කෙරෙහි බලපාන්නා වූ භෞතික හා රසායනික සාධක බොහොමයක් දක්නට ලැබේ. එම අජෛවී සංරචක ජීවී සංරචක හා සම්බන්ධ වේ. නිදසුනක් ලෙස සූර්ය විකිරණය, උෂ්ණත්වය, වර්ෂාපතනය, ලවණතාව, ආම්ලිකතාව හා භාෂ්මිකතාව (pH අගය) ආදිය දැක්විය හැකි ය.

### ජෛව සංරචක (Living components)

මිනිසා ඇතුළු සියලු ම සත්ත්වයින් ද ශාක හා ක්ෂුද්‍ර ජීවීන් ඇතුළත් ඉතා තුනී ස්තරයක් ජෛව පරිසරයට ඇතුළත් වේ. පරිසර පද්ධතියේ ජීවී සංරචක සඳහා අවශ්‍ය මූලික ආහාර ද්‍රව්‍ය සූර්ය ශක්තිය ප්‍රයෝජනයට ගනිමින් නිෂ්පාදනය කිරීමේ ක්‍රියාවලිය ප්‍රාථමික නිෂ්පාදනය ලෙස හැඳින්වේ.

### සමාජ පරිසරය (Social Environment)

සමාජ පරිසරය භෞතික නොවන පරිසරයේ අංශයකි. සමාජ පරිසරයේ භෞතික සැකැස්ම තුළ බහුවාර්ගික තත්ත්වය, ආගම්, කුල, උරුම, සිරිත්විරිත්, අයිතිවාසිකම්, යුතුකම්, වගකීම්, වගවීම්, නෛතික සම්ප්‍රදායයන් ආදි අංශ ඇතුළත් වේ. මෙය මිනිසාගේ මැදිහත්වීමෙන් ගොඩනැගී ඇත.

පරිසරය යනු අප ජීවත් වන වටපිටාවයි. ඉපැරණි ග්‍රීක ජාතිකයින් පරිසරය ඔයිකස් (Oikes) ලෙස හැඳින්වූ අතර තමා ජීවත්වන වටපිටාව, සියලු ජීවීන්, ඔවුන් අතර පවතින අන්තර් සම්බන්ධතාව, එහි පැවැත්මට දායක වන භෞතික, රසායනික හා ජෛවීය ක්‍රියාකාරීත්වය යනාදියෙන් සමන්විත වන බව පෙන්වා දී ඇත.

මේ අනුව පෘථිවි පරිසරය විවිධාකාරයෙන් වර්ගීකරණය කළ හැකි ය. මිනිසා විසින් ගොඩනගන ලද පරිසරය සහ සමාජ පරිසරය ලෙස ද භෞතික පරිසරය, ජෛව පරිසරය හා මානව පරිසරය ලෙස ද පෙන්වා දිය හැකි ය.

### ස්වාභාවික පරිසරය (Natural Environment)

පෘථිවියෙහි අන්තර්ගත ජීවී අජීවී සමස්තය ස්වාභාවික පරිසරයට අයත් වේ. මේවා මිනිසාගේ බලපෑම්වලින් තොර ව ස්වාභාවික පද්ධති සේ ක්‍රියාත්මක වේ. සියලු ම ශාක,

සතුන්, පාෂාණ, පස, ජලය, වාතය, දේශගුණය, ශක්තිය, විකිරණය හා විද්‍යුතය ආදියත් ඒවා තුළ සිදුවන ස්වාභාවික සංසිද්ධීන් ද එයට අයත් වේ.

## ස්වාභාවික පරිසරයට අයත් ප්‍රපංච



4.1 රූපය - වනාන්තර



4.2 රූපය - කඳු පන්තියක්



4.3 රූපය - සත්ත්වයින්



4.4 රූපය - ශාක වර්ග



4.5 රූපය - කුරුල්ලන්



4.6 රූපය - පාංශු පැති කඩක්



4.7 රූපය - ගලා යන ගංගාවක්



4.8 රූපය - හිරු එළිය

## ස්වාභාවික පරිසරයට ඇතුළත් සංසිද්ධි



4.9 රූපය - කාබන් චක්‍රය



4.10 රූපය - ජල චක්‍රය



4.11 රූපය - ඛනිජ චක්‍රය

4.12 රූපය - ආහාර ජාල

මිනිස් වර්ගයාගේ මෙන් ම ලෝකයේ ද යහ පැවැත්ම සඳහා මෙම පරිසර පද්ධතිවල ඒකාබද්ධ සංතුලනය වැදගත් වේ.

## පරිසරය හා මිනිසා

මිනිසා සොබාදහමේ ම අංගයකි. මිනිසා පරිසරයේ ආභ්‍යන්තරික අංගයකි. භෞතික පරිසරය තුළින් බිහිවුණු ජෛව පරිසරයේ සුවිශේෂතම අංගය මානවයා වන්නේ ය. එබැවින් මානවයාගේ පැවැත්ම තහවුරු වන්නේ පරිසරය තුළින් ම ය. මානවයා සතු වූ චින්තනය හා හැකියාව ප්‍රායෝගික ලෝකය තුළ ක්‍රියාත්මක කිරීම මගින් පරිසරය වෙනස් කිරීමට ද යොමු විය. එහි ප්‍රතිඵලය ලෙස පෘථිවි පරිසරය ඉතා වේගයෙන් වෙනස් කිරීමට මානවයා උත්සුක විය. ඒ අනුව ස්වාභාවික පරිසර තුලනයට දැඩි බලපෑම් එල්ල විය.

පරිසරයේ යහ පැවැත්ම මිනිසාගේ යහ පැවැත්මට හේතු වන බැවින් පරිසරය ආරක්ෂා කිරීම වැදගත් වේ.

## පරිසරයෙන් ලැබෙන සේවා

### ජීව උපකාරක සේවා ( Life Support Services )

සොබාදහමින් ලැබෙන හිරු එළිය, වාතය, ජලය වැනි සදාතනික සේවා මීට අයත් වේ. මේවා ජීවීන්ගේ පැවැත්ම සඳහා අත්‍යවශ්‍ය ම සේවා වේ.

### ආර්ථික උපකාරක සේවා (Economic Support Services)

මිනිසාගේ පැවැත්මට අවශ්‍ය අමුද්‍රව්‍ය හා ශක්තිය මීට අන්තර්ගත වේ. අමුද්‍රව්‍ය ලෙස භූමිය, ඛනිජ සම්පත්, රසායනික මූල ද්‍රව්‍ය, දැව, ශාක හා සත්ත්ව ආහාර පාන ආදිය ද ශක්තිය ලෙස සූර්ය බලය, පොසිල ඉන්ධන, ජීව වායු, භූ තාපය, ජල විදුලිය, සුළං බලය ආදිය ආර්ථික උපකාරක සේවාවලට ඇතුළත් වේ. මිනිසා විසින් තම අවශ්‍යතා ඉටු කර ගනු ලැබීමේ දී වැඩි ම බලපෑමක් ඇති කර ඇත්තේ මෙම අංශය සඳහා වේ.

### අපද්‍රව්‍ය අවශෝෂණ සේවා (Garbage Absorb Services)

අවට පරිසරයෙන් ලැබෙන වැදගත් ම සේවාවක් ලෙස මෙය වැදගත් වේ. සත්ත්ව ලෝකයේ විවිධ ක්‍රියාකාරකම් හා මිනිසාගේ ආර්ථික ක්‍රියාකාරකම් මගින් පරිසරයට එකතු වන අපද්‍රව්‍ය පරිසරය මගින් අවශෝෂණය කරගැනීම මෙමගින් සිදුවේ. එහෙත් පරිසරයට දරාගත නොහැකි මට්ටමින් එකතු වන අපද්‍රව්‍ය මගින් එහි අවශෝෂණ හැකියාව ගිලිහී යයි. එවිට පරිසරයෙන් අහිතකර ප්‍රතිචාර ලැබෙයි. මේ අනුව මිනිසාගේ පැවැත්මට පරිසරය අත්‍යවශ්‍ය අංගයක් වන අතර මිනිසාට පරිසරයෙන් තොර පැවැත්මක් නොමැත. එබැවින් තමා පරිසරයේ ම කොටසක් ලෙස සලකා අපද්‍රව්‍ය බැහැර කිරීමේ දී පරිසරයේ පැවැත්මට හානි නොවන අයුරින් තම ආර්ථික කටයුතු මෙහෙයවීම වැදගත් වේ.

### මිනිසා පරිසරය වෙනස් කිරීමට යොමුවීම

මිනිස් ශිෂ්ටාචාරය තුළ ආදි මිනිසාට තම වටපිටාව වෙනස් කර ගැනීමට පැවතියේ සීමිත හැකියාවකි. පරිසරය තුළ ජීවත් වෙමින් පරිසරයට දරාගත හැකි අයුරින් එම වෙනස්කම් කිරීමට ආදි මිනිසා සමත් විය. මිනිසා සතු ව පැවති සරල භාවය හා චාම් දිවි පැවැත්ම එයට මූලික වශයෙන් හේතු විය. එහෙත් වත්මන් මිනිසා සතු දැනුම, තාක්ෂණික හා ශිල්පීය නිපුණතාව ආදිය හේතුවෙන් ඔහු පරිසර සම්පත් අධිපරිභෝජනයට යොමු විය. මිනිසා පෘථිවි පරිසරය තුළ ජීවත් වන ජීවී ස්කන්ධයෙන් 0.5 % පමණ වුව ද ස්වාභාවික පරිසරයට සිදු කර ඇති බලපෑම අතිවිශාල ය.

මානවයාගේ පරිණාමයත් සමග මානව පරිසරය මගින් භෞතික පරිසරය හා ජෛවීය පරිසරය තුළට ප්‍රසාරණය වී පෘථිවි පරිසරය දැඩි බලපෑමකට ලක්කර ඇත. මුල දී පරිසරයේ සිදු වූ වෙනස්වීම් ප්‍රමාණාත්මකව කුඩා වූ බැවින් එය පහසුවෙන් දරා ගත හැකි විය. එබැවින් පරිසර පද්ධතිය සංතුලනයට එය එතරම් බලපෑමක් නොවී ය.

20 වන සියවසේ මැද භාගය වන විට ලෝකයේ අතිවිශාල ජනගහන වර්ධනයක් සිදු විය. එමෙන් ම මානව සම්පතේ ජීවන තත්ත්වය ගුණාත්මක ලෙස සංවර්ධනය කිරීම සඳහා යොමු වීම හේතුවෙන් මානව සම්පත ප්‍රසාරණය විය. පරිසරයේ වෙනස්වීම් මගින් ඇතැම් ප්‍රදේශවල ස්වාභාවික සමතුලිත බව ද වෙනස්වීමට ලක්විය. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස ගෝලීය සමතුලිතතාව ද අභියෝගයට ලක්විය. 2012 වසරේ දී ලෝක ජනගහනය බිලියන 7 දක්වා ළඟා වූයේ පුරෝකථන වේගය ද ඉක්මවමිනි. මිනිසා සිය ආර්ථික කටයුතු මෙහෙයවීමේ දී ස්වාභාවික සම්පත්, ඛනිජ සම්පත් අසීමිත ලෙස භාවිත කර ඇත. මේ හේතුව නිසා ස්වාභාවික පරිසර පද්ධතිය මත සිදුවන මානව පරිසර පද්ධති මුල් කර ගෙන සිදුවන වෙනස්වීම විශේෂයෙන් ජනපදකරණය, කෘෂි කාර්මීකරණය, කාර්මීකරණය, නගරීකරණය, යටිතල පහසුකම් හා අනෙකුත් සේවා අවශ්‍යතා සඳහා භෞතික පරිසරය අසීමිත ලෙස යොදා ගෙන ඇත. එමගින් මිහිතලය මත සිදුවන වෙනස්කම් තීව්‍ර කිරීමෙන් ප්‍රබල පාරිසරික බලපෑම් හෝ පාරිසරික ගැටලු, ව්‍යසන රැසක් හටගෙන ඇත.



**4.13 රූපය - ජල සම්පත දූෂණය වී ඇති අවස්ථාවක්**

## පාරිසරික ගැටලු (Environmental Problems)

ස්වාභාවික වූ පෘථිවි පරිසරය විනාශ කිරීමට බලපාන සියලු ආකාරයේ විනාශකාරී තත්ත්ව පාරිසරික ගැටලු ලෙස පෙන්වා දිය හැකි ය. මේ සඳහා ස්වාභාවික ක්‍රියා හා මිනිස් ක්‍රියා හේතු වේ. මෙම ද්විත්ව ක්‍රියා හේතු කර ගෙන පරිසරයේ සමතුලිතතාව බිඳීයාම මගින් නිර්මාණය වන හානි දායක තත්ත්ව පාරිසරික ගැටලු ලෙස හැඳින්විය හැකි ය. ස්වාභාවික ක්‍රියා මගින් සිදුවන පාරිසරික ගැටලු කෙටි කාලීන ව බලපෑමකට ලක් වුව ද එය ජෛව හා භෞතික පරිසරයේ ක්‍රියාකාරීත්වය මගින් තුලනය කර ගනියි. එහෙත් මිනිසා මැදිහත් වීමෙන් භෞතික පරිසරයේ ඇති කළ වෙනස්කම් ඉහත ආකාරයෙන්

කෙටි කාලයකින් තුලනය නොවීම නිසා පරිසරයට සිදුවන බලපෑම දරා ගත නොහැකි මට්ටමකට පත්වී ඇත.

පෘථිවි පරිසර පද්ධතිය තුළ දක්නට ලැබෙන පාරිසරික ගැටලු ජල ගෝලය, වායු ගෝලය, ශිලා ගෝලය හා ජෛව ගෝලය ඇසුරින් හඳුනාගත හැකි ය.

## පාරිසරික ගැටලු නිසා සිදුවන සමාජ බලපෑම්

මිනිසාගේ අවශ්‍යතා සඳහා පරිසර සම්පත් අසීමිත ලෙස හා අවිධිමත් ලෙස උපයෝජනය නිසා පාරිසරික ගැටලු රැසක් ම උද්ගත වී ඇත. එමගින් ලොව බොහෝ රටවල් පීඩාවට ලක්ව ඇත. ආහාර හා පෝෂණ ගැටලු, ලෙඩ රෝග හා සෞඛ්‍ය ගැටලු, විපත්වලින් සිදුවන ජීවිත හා දේපළ විනාශය, සමාජ ආර්ථික පරිහානිය ආදි වශයෙන් සමාජයේ යහ පැවත්මට බලපෑම් රැසක් එල්ල වී ඇත.

පාරිසරික ගැටලු ඇතිවීම සඳහා මුල්වන ප්‍රධානතම හේතුව ලෙස සම්පත් අධි පරිභෝජනය පෙන්වා දිය හැකි ය. සංවර්ධිත රටවල් සාපේක්ෂ වශයෙන් වැඩි සම්පත් භාවිතයට යොමු වී ඇති අතර සංවර්ධනය වන රටවල් එමගින් අසාධාරණයට ලක් වී ඇත. එහෙත් වැඩි ම පාරිසරික ගැටලු රැසකට මුහුණ පෑමට සිදුව ඇත්තේ අසාධාරණයට ලක් වූ රටවලට ය. එම රටවල සම්පත් දියුණු රටවල අවශ්‍යතා වෙනුවෙන් යොදා ගෙන ඇත. නිදසුන් ලෙස අප්‍රිකා, දකුණු ඇමෙරිකා, ආසියා මහද්වීපවල ස්වාභාවික සම්පත් හා ඛනිජ සම්පත් වැඩි ප්‍රතිශතයක් දියුණු රටවල අවශ්‍යතා වෙනුවෙන් යොමු වී ඇත. මේ හේතුව නිසා අසීමිත ලෙස සම්පත් කැණීමට හා වෙළෙඳාමට යොමු වීමෙන් සම්පත් ක්ෂය වීම ද සිදුවෙමින් පවතී. මෙම රටවල සම්පත්වලට සාධාරණ මිලක් නොලැබීම හේතුවෙන් දිළිඳුකම වර්ධනය වී ඇත. මෙම දිළිඳුකම හේතුවෙන් වනාන්තර විනාශය, අවිධිමත් සම්පත් කැණීම, අනාරක්ෂිතව භාවිතය නිසා තව දුරටත් එම ගැටලු තීව්‍ර වී ඇත. මේ අනුව පාරිසරික ගැටලු මිනිසාගේ දිළිඳුකම හේතු කොට ගෙන සිදුවන සමාජ විෂමතා හේතුවෙන් තව දුරටත් උග්‍ර තත්ත්වයට පත්වන අතර එමගින් පාරිසරික හා සමාජ බලපෑම් රැසකට මුහුණ දීමට සිදුවේ.

### ක්‍රියාකාරකම

- පාරිසරික ගැටලු ඇතිවීමට බලපාන ස්වාභාවික හේතු පැහැදිලි කරන්න.
- ස්වාභාවික හේතු නිසා ඇතිවන පාරිසරික ගැටලුවලින් සිදුවිය හැකි හානි පෙන්වා දෙන්න.
- පාරිසරික ගැටලු නිසා සිදුවන සමාජ බලපෑම් යන මැයෙන් පුවත්පතකට ලිපියක් ලියන්න.

## ස්වාභාවික සංසිද්ධි ඇසුරින් භෞතික පරිසරයට සිදුවන හානි

පෘථිවි ගෝලයේ ස්වාභාවික තුලනය සඳහා බලපාන සංසිද්ධි මගින් ද පාරිසරික ගැටලු ඇතිවේ. නිදසුන් ලෙස භූමිකම්පා, නායයාම්, ගිනිකඳු පිපිරීම්, ලැව් ගිනි, හිමකඳු කඩා වැටීම්, ජල ගැලීම්, නියඟ, සුළි කුණාටු, සුනාමි ආදිය පෙන්වා දිය හැකි ය.





4.14 රූපය - භූමි කම්පා



4.15 රූපය - සුනාමි

මෙම ස්වාභාවික ක්‍රියා නිසා ඇතිවන පාරිසරික ගැටලුවලින් ඉතා කෙටි කලක් තුළ විනාශ රැසක් සිදුවේ. නිදසුන් ලෙස සුළි කුණාටුවක් මගින් ස්වාභාවික පරිසරයට මෙන් ම දේපළවලට ද විශාල හානි සිදුවන අතර කුණාටුවේ බලය අවසන් වූ පසු එහි බලපෑම අවසන් වේ. එහි දී කැඩී බිඳී ගිය ගස්වැල් කෙටි කාලයකින් නැවත ප්‍රකෘති තත්ත්වයට පත්වීම හෝ අනුවර්තනය වීම දක්නට ලැබේ. එහෙත් විනාශ වූ දේපළ නැවත අලුතින් ගොඩනැගීමට සිදුවේ.

**ක්‍රියාකාරකම**

- ස්වාභාවික ක්‍රියාකාරකම් නිසා සිදුවන පාරිසරික ගැටලු ඇතුළත් තොරතුරු ගොනුවක් සකසන්න.

## මිනිසා මූලික වීමෙන් සිදුවී ඇති පාරිසරික ගැටලු

ස්වාභාවික පරිසර පද්ධති මත සිදුවන මානව ක්‍රියාකාරකම් හේතු කොට ගෙන එහි ප්‍රතිඵල ලෙස පරිසරය වෙනස්වීම මගින් උග්‍ර පාරිසරික ගැටලු රැසක් වර්තමානයේ උද්ගත වී ඇත. මෙහි අනිසි ප්‍රතිඵලය ලෙස ගෝලීය උණුසුම් වීම, කාලගුණ රටාවේ තදබල වෙනස්කම් හටගැනීම, ජෛව විවිධත්වය විනාශ වීම, වාතය හා ජලය දූෂණය වීම, පසේ සරු බව නැති වීම, අම්ල වැසි ඇති වීම, ඕසෝන් ස්තරය විනාශ වීම, කාන්තාරකරණය, ලවණීකරණය, ව්‍යසන හා වසංගත ව්‍යාප්ත වීම, හිම දියවීම, සාගර ජල මට්ටම ඉහළ යාම ආදි ගැටලු රැසක් පැන නැගී ඇත. සැබැවින් ම මේවා පරිසර ගැටලු ලෙස හැඳින්වුව ද ඒවා මානව වර්ගයාගේ ගැටලු ලෙස පෙන්වා දිය හැකි ය. පාරිසරික ගැටලු ඇතිවීමට බලපා ඇති හේතු පහත නිදසුන් මගින් දැක්වේ.

## ජල දූෂණය (Water Pollution)

ජලයෙහි අඩංගු සුවිශේෂ ගුණාංගය නිසා ජලයේ වෙනත් ද්‍රව්‍ය රාශියක් දියවේ. එබැවින් ජලය පහසුවෙන් දූෂණයට ලක් වේ. පසුගිය වසර 125 තුළ මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් හේතුවෙන් ජල දූෂණය ඉතා ශීඝ්‍ර අන්දමින් සිදුවිය. ජනගහනය අධික වීම, මිනිස් අපද්‍රව්‍ය සෞඛ්‍ය ආරක්ෂක නොවන අන්දමින් බැහැර කිරීම, කාර්මික අපද්‍රව්‍ය හානිදායක ලෙස මුදාහැරීම, වනාන්තර විනාශ කිරීම, කෘෂි කාර්මික කටයුතු ආදිය ජල දූෂණයට පාදක වී ඇත. මේ හේතුව නිසා ලොව පුරා ජනගහනයෙන් 24% කට ආරක්ෂිත ජලය සඳහා හිමිකම් අහිමි වී ඇත.

**පිරිසිදු ජලය**

පිරිසිදු ජලය යනු මධ්‍යස්ථ, එනම් ආම්ලිකතාව හෝ ක්ෂාරීයතාව හෝ නැති දෙයකි. සුපිරිසිදු ජලයේ pH අගය 7.0 කි. සුපිරිසිදු ජලය ස්වාභාවික පරිසරයේ දී දැකීම අසීරු වන්නේ වාතයේ ඇති කාබන් ඩයොක්සයිඩ් සමග ස්පර්ශ වීමෙන් එය ආම්ලික තත්ත්වයට පත් වී ඇති බැවිනි.

ජල දූෂණය යනු ජලයෙහි ස්වාභාවික ව පවත්නා ගුණාත්මක භාවය වෙනස් වීම නැතහොත් නම් ජලයේ පවත්නා භෞතික, රසායනික හා ජෛව විද්‍යාත්මක ගති ලක්ෂණ වෙනස් වීමයි.

### ජලය දූෂණය සිදුවන අවස්ථා

- කර්මාන්ත මගින්

  නිදසුන් ලෙස කඩදාසි, තීන්ත, රෙදි පිළි, සම් පදම් කිරීම, ඛනිජ තෙල්, රබර්, ආහාර කර්මාන්තය හා යකඩ හා වානේ කර්මාන්තය පෙන්වා දිය හැකි ය.

- කෘෂි කාර්මික කටයුතු මගින්

  පොහොර, වල් නාශක, දිලීර නාශක, පලිබෝධ නාශක, කෘමිනාශක ආදිය භාවිතය

- ස්වාභාවික හේතු නිසා

  ගිනි කඳු ක්‍රියාකාරීත්වය, භූමිකම්පා, සුනාමි, නාය යාම්, භූගත ඛනිජ ද්‍රව්‍යවල ක්‍රියාකාරීත්වය

- ගෘහස්ථ පරිභෝජනය මගින් හා කුණු කසළ හා මල මගින් අපවිත්‍ර වීම
- යාන වාහන සේදීම
- අම්ල වැසි මගින්
- මැණික් ගැරීම, පතල් කැණීම, නිවාස ඉදි කිරීම, පොළොව යට ජල නළ හා තෙල් නළ එලීම, කෘත්‍රිම ජලාශ තැනීම, ගල් අඟුරු කැණීම

- ලවණ ජලය රට තුළට ගලා ඒම මගින්
- සාගරය ආශ්‍රිතව න්‍යෂ්ටික අත්හදා බැලීම් හා යුද්ධමය අභ්‍යාස මගින්

## ජලය දූෂණය වීමෙන් ඇතිවන ගැටලු

- ජල චක්‍රයේ ක්‍රියාකාරීත්වයට බාධා ඇතිවීම
- දූෂිත ජලය පානය මගින් ලෙඩ රෝග හා වසංගත පැතිරීම
- ජලජ ජීවීන් මියයාම
- කෘෂි කාර්මික කටයුතු අඩාලවීම
- ජලජ ශාක හා ශාක ප්‍රජාව මියයාම
- ඇල්ගී හා අහිතකර ජලජ ශාක ව්‍යාප්තවීම
- පාරිසරික සුන්දරත්වය විනාශවීම
- පිරිසිදු ජලය ලබා ගැනීමට අධික පිරිවැයක් දැරීමට සිදුවීම

## ශිලා ගෝලයට සිදුවන හානි හා ඒ සඳහා වන මානව බලපෑම්

මිනිසාගේ අවශ්‍යතා සඳහා බොහෝ සම්පත් ලබා ගනුයේ ශිලා ගෝලයෙනි. ශිලා ගෝලය යනුවෙන් හැඳින්වෙන්නේ පෘථිවියේ පිටත පවතින දෘඪ පාෂාණ ආවරණයයි. මෙය පාෂාණ, ඛනිජ හා පස්වලින් සමන්විත වේ. මිනිසාගේ සියලු ආර්ථික ක්‍රියාකාරකම් සඳහා යොදා ගනු ලබන්නේ මෙහි අන්තර්ගත සම්පත් වේ. යපස්, ඇලුමිනියම්, ටයිටේනියම්, මැංගනීස්, තඹ, ඊයම්, ටින්, ප්ලැටිනම්, යුරේනියම්, රසදිය ආදි සියල්ල ම මෙහි අන්තර්ගත වේ. මිනිසාගේ සියලු කාර්මික නිෂ්පාදන සඳහා යොදා ගනු ලබන්නේ මෙම ඛනිජයි. මෙම ඛනිජ වර්ග අසමාන ලෙස ව්‍යාප්තවීම නිසා සීමිත රටවල් කිහිපයක් පමණක් මේවායේ හිමිකාරිත්වය ලබා ගෙන ඇත.



4.16 රූපය - යපස් කැණීම



4.17 රූපය - ගල් අඟුරු කැණීම





4.18 රූපය - ඛනිජ කැණීම

මෙම ඛනිජ සම්පත් පෘථිවිය මතුපිට මෙන් ම අභ්‍යන්තරයෙහි ද ව්‍යාප්තව ඇති බැවින් මේවා කැණීමේ දී ශිලා ගෝලයට හානි රැසක් සිදු වී ඇත.





4.19 රූපය - ඛනිජ කැණීමෙන් ඇති වූ බලපෑම් හා හානි

මෙම ඛනිජ සම්පත් නිර්මාණය වීමට විශාල කාල පරාසයක් ගත වන බැවින් මේවා ක්ෂය වන සම්පත් වේ. එබැවින් අරපිරිමැස්මෙන් පරිහරණය කිරීම වැදගත් වේ. ඛනිජ කැණීමේ දී ශිලා ගෝලීය පරිසර පද්ධතියට අවම හානි වන අයුරින් කැණීම් සිදු කළ යුතු ය.

## ශිලා ගෝලයට සිදු වී ඇති හානි නිසා ඇතිවන බලපෑම්

- පරිසර සෞන්දර්ය විනාශ වී යාම
- භූමි භායනය (විනාශ වී යාම)
- ආන්තික බිම් නිර්මාණය වීම
- ජල ගැලීම් ඇති වීම
- පස නිසරු වීම
- වන වැස්ම විනාශ වී යාම
- ලෙඩ රෝග හා වසංගත ව්‍යාප්ත වීම
- ජල මූලාශ්‍රය විනාශ වීම
- භූගත ජල මට්ටම අඩු වීම

## භූමි පරිභෝජනය සම්බන්ධයෙන් සිදුවන හානි හා ඒ කෙරෙහි වන මානව බලපෑම්

ස්වාභාවික භූමිය මානව අවශ්‍යතා වෙනුවෙන් වෙනස් කර නිර්මාණය කර ඇති ආකාරය භූමි පරිභෝජනයෙන් නිරූපණය වේ. භූමිය මිනිසා විසින් වෙනස් කර ඇති ආකාරය පහත පින්තූර මගින් දැක්වේ.



4.20 රූපය - මහා මාර්ග



4.21 රූපය - කර්මාන්ත ශාලා



4.22 රූපය - වෙනත් කටයුතු



4.23 රූපය - නිර්මිත පරිසරය

මෙම භූමි පරිභෝජනය හේතුවෙන් පරිසර පද්ධතියට විවිධ බලපෑම් එල්ල වී ඇත.

## කෘෂි කාර්මික කටයුතු සඳහා වනාන්තර ඉවත් කිරීම

ලෝකයේ මුළු භූමිය වර්ග කිලෝමීටර් මිලියන 144. 8 පමණ වන අතර ඉන් වගා කළ හැකි භූමිය 11% පමණි. සමස්ත භූමියෙන් වැඩි කොටසක් මිනිස් වාසය සඳහා හා ආර්ථික කටයුතු සඳහා යොදා ගත නොහැකි මට්ටමක පවතියි. මේ අනුව වගාව සඳහා විශාල භූමි ප්‍රමාණයක් මේ වන විට එළිකර හමාර ය. මෙම වනාන්තර ඉවත් කිරීමට ප්‍රධාන හේතු ලෙස කෘෂි බිම් සැකසීම, බල ශක්ති අවශ්‍යතා සපුරා ගැනීම, දැව වෙළෙඳාම, ජනාවාසකරණය, කර්මාන්ත ඉදි කිරීම, ඛනිජ කැණීම, මං මාවත් තැනීම, සංවර්ධන ව්‍යාපාර, කෘත්‍රිම ජලාශ ඉදිකිරීම ආදි කාර්ය හේතු වී ඇත. ඉතා ප්‍රබල ලෙස වන විනාශයට යොමු වී ඇති රටවල් වන, අයිවරි කෝස්ට් හි මුළු වනාන්තරවලින් 85%ක් ද, කොංගෝ වනාන්තරවලින් 68%ක් ද, බංග්ලාදේශයේ 95%ක් ද ශ්‍රී ලංකාවේ 78%ක් ද වනාන්තර හායනයට ලක් වී ඇත.

## වන හායනය නිසා ඇති වී තිබෙන අහිතකර ප්‍රතිඵල

- වායුගෝලීය ඔක්සිජන් සැපයුමට බාධා වීම හා කාබන් ඩයොක්සයිඩ් අවශෝෂණ හැකියාව හීන වීම
- ජල සංචිත වියළී යාම
- පාංශු තෙතමනය ඉවත් වීම
- ගංවතුර හා නායයාම් වැඩි වීම
- පසේ භෞතික ගුණ පිරිහී නිසරු වීම
- ජීවීන්ගේ වාසස්ථාන අහිමි වීම
- පරිසර සෞන්දර්ය පිරිහී යාම
- දැව, ආහාර හා ඖෂධ සැපයුම සීමා වීම
- ජෛව විවිධත්වය විනාශ වී යාම
- පාංශු ඛාදනය වැඩි වීම
- ගෝලීය උණුසුම වැඩි වීම
- භූගත ජල මට්ටම පහළ යාම
- ජල චක්‍රයේ ක්‍රියාකාරිත්වයට බාධා පැමිණීම
- කාන්තාරකරණය වීම

### ක්‍රියාකාරකම



- ජෛව සම්පත් හායනය හා සම්බන්ධ අනෙකුත් අංශ ඇතුළත් තොරතුරු ගොනුවක් සකසන්න.
- වන සම්පත් සංරක්ෂණයට ගත හැකි ක්‍රියාමාර්ග යෝජනා කරන්න.
- පරිසරයට සංවේදී වීම මගින් ලබාගත හැකි අත්දැකීම් ගෙන යහ ආකල්ප ගොඩනගා ගැනීමට අවස්ථා යොදා ගන්න.
- පරිසර ගැටලු අවම කිරීම සඳහා යහපත් පුරවැසියකු ලෙස කටයුතු කළ හැකි ආකාරය පිළිබඳ අදහස් දක්වන්න.

## කෘෂි කාර්මික කටයුතු සඳහා රසායන ද්‍රව්‍ය භාවිතය

හරිත විප්ලවය නිසා කෘෂිකාර්මික කටයුතු නවීකරණය කිරීම මගින් අස්වනු වැඩි කිරීමට යොමුවීම නිසා රසායන පොහොර, කෘමි නාශක, වල් නාශක භාවිතය මගින් පාරිසරික ගැටලු උද්ගත වී ඇත. මෙමගින් දේශීයව පැවති පරිසර තත්ත්ව වෙනස් කිරීම නිසා ජලය දූෂණයට ලක් විය. මේ අනුව හරිත විප්ලවය සඳහා හඳුන්වා දුන් බොහෝ ක්‍රියා මාර්ග, පරිසර දූෂණයට හේතු විය. ගෝලීය උණුසුම්වීමට මෙමගින් සිදු වූ බලපෑම

2010 වර්ෂය වන විට 40% ක් විය. (මූලාශ්‍රය - පරිසර සම්පත් කළමනාකරණය හා තිරසර සංවර්ධනය - ඒ. එච්. ධනපාල) මේ හේතුවෙන් 1945 වර්ෂයේ සිට ලොව ඵලදායී භූමියෙන් 23% ක් පරිහානියට ලක් වී ඇත.

## දිරාපත් නොවන අපද්‍රව්‍ය පොළොව මත බැහැර කිරීම

මිනිසාගේ තාක්ෂණික දියුණුවත් සමග ස්වාභාවික පරිසරයේ ඇති සම්පත්, එහි ස්වරූපය වෙනස් කරමින් ප්ලාස්ටික් හා කෘත්‍රිම ද්‍රව්‍ය, ඉලෙක්ට්‍රොනික් භාණ්ඩ හා උපකරණ නිෂ්පාදනය කෙරේ. ඒවා තරගකාරී ස්වරූපයෙන් විවිධ වූ මාදිලියෙන් වෙළෙඳපොළට පැමිණෙයි. ඒවා කෙටි කලකින් යල් පැන ගිය භාණ්ඩ බවට පත්වීම නිසා කසළ බවට පත් වේ. මේ සියල්ල පරිසරයේ ස්වාභාවික ක්‍රියාවලිය මගින් දිරාපත්වීමට අවකාශ නැත. මේවා විනාශවීමට යන කාලයට වඩා උත්පාදන වේගය වැඩි බැවින් අතිරික්ත ලෙස භෞතික පරිසරයට එක් වී ඇත. මෙමගින් පරිසරයේ ක්‍රියාවලියට බාධා පැන නැගී ඇති බැවින් මෙහි අතුරුඵල ලෙස භූමිය, ජලය, වාතය දූෂණයට ලක් වී ඇත. මේවා ප්‍රතිචක්‍රීකරණයට ද අපහසු වී ඇත.

## කාර්මික අපද්‍රව්‍ය තැන්පත් කිරීම

මිනිසා තම භාණ්ඩ හා සේවා නිෂ්පාදනයේ දී අතුරුඵල ලෙස කාර්මික අපද්‍රව්‍ය පරිසරයට මුදා හරියි. ඛනිජ තෙල්, ඛනිජ කොටස්, ලෝහ අලෝහ කොටස්, රසායන ද්‍රව්‍ය ආදි වශයෙන් විවිධ දූෂිත අපද්‍රව්‍ය කොටස් තැන්පත් වේ. මෙම අපද්‍රව්‍ය කොටසක් ප්‍රතිචක්‍රීකරණය කළ හැකි අතර බොහෝ ද්‍රව්‍ය එසේ කළ නොහැක. මෙමගින් ගැටලු රැසක් නිර්මාණය වී ඇත. මින් වඩාත් භයානක වන්නේ න්‍යෂ්ටික අපද්‍රව්‍ය තැන්පත් කිරීමයි. මෙහි අන්තර්ගත විකිරණශීලී ද්‍රව්‍ය මගින් විවිධ ගැටලු පැන නැගී ඇත.



**4.24 රූපය - කාර්මික අපද්‍රව්‍ය**



**4.25 රූපය - න්‍යෂ්ටික අපද්‍රව්‍ය**



4.26 රූපය - රසායනික අපද්‍රව්‍ය

## වායු දූෂණය (Air Pollution)

වායුගෝලයේ සංයුතියෙහි වෙනස්කම් සිදුවීම වායු දූෂණය ලෙස අර්ථ දැක්විය හැකි ය. ඒ සඳහා මිනිසාගේ මැදිහත්වීම ප්‍රබල වශයෙන් හේතු වී ඇත. කාර්මික විප්ලවය හා හරිත විප්ලවය නිසා සොයා ගනු ලැබූ නව නිපැයුම් හේතු කොට ගෙන මෙහි විනාශය ආරම්භ විය. විශේෂයෙන් මිනිසා බලශක්තිය ලෙස පොසිල ඉන්ධන භාවිතයට යොමුවීම මෙහි ආරම්භය විය. මෙයට අමතරව කර්මාන්ත, වනාන්තර විනාශවීම, කෘෂි කාර්මික කටයුතු හා ප්‍රවාහනය යනාදි අංශවලින් ද වායු දූෂණයට දායකත්වය ලබා දේ.

### වායු දූෂණය හා හරිතාගාර වායු විමෝචන අංශ



නයිට්‍රජන්, ඔක්සිජන් හා ආගන් යන වායු වර්ග තුන වායුගෝලීය අන්තර්ගතයෙන් 99.9% ක් වුව ද ඉතා විරලව පවත්නා කාබන් ඩයොක්සයිඩ්, මීතේන්, කාබන් මොනොක්සයිඩ්, නයිට්‍රජන් ඔක්සයිඩ්, ක්ලෝරොෆ්ලෝරො කාබන්, ඕසෝන් මගින් මෙම වායු දූෂණයට බලපෑමක් කර ඇත. මෙම බොහෝ වායු මිනිසා විසින් තම නිෂ්පාදනවල අතුරුඵල ලෙස නිපදවූ ඒවා ලෙස සැලකේ.

## වායු දූෂණයේ ස්වාභාවික ක්‍රම





4.27 රූපය - ගිනි කඳු පිපිරීම



4.28 රූපය - ලැව් ගිනි



4.29 රූපය - දූවිලි කුණාටු

## වායු දූෂණය වන කෘත්‍රිම ක්‍රම



4.30 රූපය - කර්මාන්ත ශාලා



4.31 රූපය - ප්‍රවාහන කටයුතු



4.32 රූපය - කැලිකසළ



4.33 රූපය - ගුවන් යානා භාවිතය



4.34 රූපය - වනාන්තර විනාශ කිරීම

## වායු දූෂණය මගින් ඇති වන අහිතකර ප්‍රතිඵල

- ගෝලීය උණුසුම වැඩි වීම
- ඕසෝන් ස්තරයට හානි වීම
- අම්ල වැසි ඇති වීම
- දූවිලි වලා ඇති වීම
- ජෛව විවිධත්වය හා ජෛව නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය විනාශ වීම
- දේශගුණික විපර්යාස ඇති වීම
- හිම කඳු දිය වීම
- මුහුදු ජල මට්ටම ඉහළ යාම
- ලෙඩ රෝග හා වසංගත ව්‍යාප්ත වීම



4.35 රූපය - ඕසෝන් වියන විනාශය

4.36 රූපය - අම්ල වැසි

4.37 රූපය - දූවිලි වලා

4.38 රූපය - ජල ගැලීම්

4.39 රූපය - නියඟ

4.40 රූපය - හිම කඳු දියවීම

4.41 රූපය - ලෙඩ රෝග

## දේශගුණය කෙරෙහි ඇති කර තිබෙන බලපෑම්

කෘෂි කාර්මික, කාර්මික හා ප්‍රවාහන ආදියෙහි සිදු වූ නවීකරණ නිසා වායු ගෝලයට මුදා හැරුණු හරිතාගාර වායු හේතු කොට ගෙන ස්වාභාවික හරිතාගාර ආවරණය දැඩි ලෙස වෙනස් වී ඇත. මෙසේ හරිතාගාර වායු සංකේන්ද්‍රණය වීම වැඩි වීම නිසා පෘථිවි වායුගෝලය උණුසුම්වීමට හේතු වී ඇත. කාර්මික විප්ලවයේ සිට පොසිල ඉන්ධන දහනය හා වනහරණය මගින් කාබන් ඩයොක්සයිඩ් සාන්ද්‍රණය 26%කින් වැඩිකිරීමට දායක වී ඇත. එසේ ම කෘෂි කාර්මික හා සත්ත්ව පාලන කටයුතු නිසා ද ජෛව ස්කන්ධ දහනය නිසා ද මීතේන් වායු සාන්ද්‍රණය ද වැඩි වී ඇත.

## දේශගුණික වෙනස් වීම නිසා ඇතිවන අහිතකර ප්‍රතිඵල

- ලෝකයේ සාමාන්‍ය උෂ්ණත්වය ඉහළ යාම
- වර්ෂණ ක්‍රියාවලිය වෙනස් වීම

- ආන්තික සිදුවීම්. උදා - අකුණු, කුණාටු, ටොනාඩෝ, අයිස් වැසි
- එල්නිනෝ බලපෑම්
- මෝසම් ක්‍රියාවලියට බලපෑම්
- හිම හා අයිස් වැස්ම දිය වී යාම
- සාගර ජල මට්ටම ඉහළ යාම
- කෘෂි අස්වනු අඩු වීම
- රෝග ව්‍යාප්තිය වැඩි වීම

## ජෛව පරිසරයට හා සමාජ පරිසරයට වන බලපෑම්

ජෛව සම්පත් ස්වාභාවික වාස භූමිවලින් ඉවත් කිරීම හෝ වඳ කිරීම හෝ සඳහා මිනිසාගේ ක්‍රියාකාරීත්වය හේතු වී ඇත. මෙමගින් ස්වාභාවික ක්‍රියාවලි, අජීවී සංරචක, ශාක හා සත්ත්ව ප්‍රජාව යනාදියට අධික ලෙස හානි පැමිණ ඇත. නිදසුන් ලෙස වනාන්තර, තෙත්බිම්, ජෛවවිවිධත්වය, කොරල් පර ඇතුළු සමුද්‍ර සම්පත් ආදියට මෙමගින් හානි සිදු වී ඇත. ශාක හා සත්ත්ව ප්‍රජාවේ විශාල සංඛ්‍යාවක් රතු දත්ත පොතට ඇතුළත් වී ඇත්තේ මේ හේතුවෙනි. මේ අනුව ජෛව පරිසරය, සමාජ පරිසරයේ පැවැත්මට ඍජුව ම දායක වන අතර එහි තුලිතතාව බිඳ දැමීම මගින් සමාජ පරිසරය ද පරිහානියට ලක් වේ.

## ජෛව පරිසරයට හානි පැමිණීම නිසා ඇතිවන ප්‍රතිඵල

- ජෛව පරිසර තුලිතතාව බිඳ වැටීම
- ආවේණික ශාක හා සත්ත්ව ප්‍රජාව විනාශ වීම
- ජෛව පද්ධතිවල ක්‍රියාකාරීත්වය බිඳ වැටීම

  උදා - ඔක්සිජන් චක්‍රය, කාබන් චක්‍රය, ජල චක්‍රය
- ආහාර දාම හා ආහාර ජාල බිඳ වැටීම
- ආක්‍රමණශීලී ශාක හා සත්ත්ව ප්‍රජා බිහිවීම

## සමාජ පරිසරයට සිදු වී ඇති බලපෑම්

මිනිසාගේ ක්‍රියාකාරීත්වය සංකීර්ණවීමත් සමග සමාජ පරිසරය ව්‍යාකූල තත්ත්වයට පත් වී ඇත. මිනිසාගේ සංකීර්ණ ක්‍රියාකාරකම් සමාජ විවිධත්වයට ද හේතු වී ඇත. ඒ අනුව භූමිකා ගැටුම්, කාර්ය බද්ධ පරිසරයේ ගැටුම්, සමාජ සංස්කෘතිකාංග හා සදාචාර

පරිහානිය, පවුල් සංස්ථා බිඳ වැටීම්, පවුලේ කාර්යභාරය සංකීර්ණවීම, සමාජ ආයතනවල වෙනස්වීම, ගෝලීයකරණය, ආර්ථික රටාව වෙනස්වීම, තාක්ෂණික නවීකරණය ආදි හේතු නිසා ලෝකයේ සෑම සමාජයකට ම බලපෑම් රැසක් එල්ල වී ඇත.

## සමාජ පරිසරයට හානි පැමිණීම නිසා ඇතිවන ප්‍රතිඵල

- සමාජ සබඳතා බිඳ වැටීම
- ආගමික හා වාර්ගික ගැටුම් ඇති වීම
- සමාජ අසාධාරණකම් සිදු වීම
- පවුල් සංස්ථා බිඳ වැටීම
- දෙමාපිය දූ දරු සබඳතා බිඳ වැටීම
- සමාජ දුරාචාර වැඩි වීම
- සමාජ විරෝධී ක්‍රියා වැඩි වීම

## පරිසරය හා සම්බන්ධ රජයේ වගකීම් හා යුතුකම්

මිහිතලයේ වෙසෙන මිනිසා ඇතුළු සියලු සත්ත්ව හා ශාක ප්‍රජාවට ම පරිසරයෙන් තොර පැවැත්මක් නොමැති බව පැහැදිලි වේ. එබැවින් ප්‍රශස්ත පරිසරයක් පවත්වා ගෙන යාමට නම් පවත්නා පරිසරයේ ප්‍රමාණාත්මක හා ගුණාත්මක භාවය රැකගැනීම වැදගත් වේ. ඒ සඳහා රජය විසින් පරිසර ආරක්ෂණ හා සංරක්ෂණ උපාය මාර්ග අනුගමනය කරනු ලැබිය යුතු වේ. ඒ සඳහා ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග පහත දැක්වේ.

- ජාතික පරිසර පනතට අනුකූලව මහා පරිමාණ සංවර්ධන ව්‍යාපෘති ආරම්භ කිරීමට ප්‍රථම පරිසර බලපෑම් තක්සේරු කිරීම, පරිසර ආරක්ෂණ බලපත්‍ර නිකුත් කිරීම, පරිසර ප්‍රමිති හඳුන්වාදීම
- කලින් කලට පරිසරයේ අවශ්‍යතා සලකා බලා ජාතික හා ප්‍රාදේශීය වශයෙන් ගත යුතු වැදගත් තීරණ මගින් පරිසරය සුරැකීම
- පරිසරය හා සම්බන්ධ නීති රාමුවට අනුකූලව කටයුතු කිරීමට පුරවැසි ආකල්ප සංවර්ධනය කිරීම
- දැනුම්වත් කිරීමේ වැඩසටහන් මගින් පරිසර හිතකාමී පුරවැසියන් බිහි කිරීම
- සංවර්ධන කටයුතුවල දී පරිසර පිරිවැය තක්සේරු කිරීම
- රටේ නිෂ්පාදන හා කර්මාන්ත අංශය හරිත ඵලදායිතා සංකල්පය වෙත යොමු කිරීම

### පරිසරය සම්බන්ධ පුරවැසි වගකීම් හා යුතුකම්

- පාරිසරික සම්පත් අරපිරිමැස්මෙන් භාවිතය
- නොදිරන අපද්‍රව්‍ය පරිසරයට මුදා හැරීමෙන් වැළකීම
- අපද්‍රව්‍ය ප්‍රතිචක්‍රීකරණය
- නිවස හා අවට පරිසරයේ රුක් රෝපණය දිරිමත් කිරීම
- පරිසරයේ පැවැත්ම හා වැදගත්කම වටහා ගෙන කටයුතු කිරීම
- පරිසරය සුරැකීම පිළිබඳ අනෙකුත් පුද්ගලයින් දැනුම්වත් කිරීම
- පරිසර නීති රීතිවලට අනුකූලව කටයුතු කිරීම
- පරිසරය සම්බන්ධව කටයුතු කරන ආයතනවලට පූර්ණ අනුග්‍රහය ලබාදීම
- සැම විට ම පරිසර හිතකාමී ජීවන ක්‍රමයක් අනුගමනය කිරීම

## සංවර්ධනය (Development)

මිනිසුන්ගේ ජීවන තත්ත්වයේ ගුණාත්මක භාවය වැඩි දියුණු කිරීම සංවර්ධනය ලෙස සරලව අර්ථ දැක්විය හැකි ය. සංවර්ධන සංකල්පය මුල දී ආර්ථික වර්ධනය ලෙස සලකනු ලැබූ අතර එය දළ ජාතික නිෂ්පාදිතයේ වැඩි වීමක් ඇසුරින් හඳුනාගනු ලැබිණි. සංවර්ධන සංකල්පයේ දී කිසියම් රටක ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වය ඉහළ නැංවීම, ශුභසාධනය වැඩි දියුණු කිරීම, ආර්ථික ප්‍රගතිය ඇති කිරීම පිළිබඳ ව ප්‍රමුඛතාවක් දක්වනු ලැබේ.

### සංවර්ධන සංකල්පයේ විකාශනය

නූතන සංවර්ධන සංකල්පය ලෝකයේ බටහිර ජාතීන් තුළින් බිහි වූ සංකල්පයක් බැවින් එය මනාව වටහා ගැනීම සඳහා විද්වතුන්ගේ නිර්වචන කිහිපයක් කෙරෙහි අවධානය යොමු කිරීම වැදගත් වේ.

"රටක දිළිඳු බව අවසන් වී සේවා නියුක්ති ඉඩ ප්‍රස්තා වැඩි වී, ආදායම් බෙදීයාමේ විෂමතා ඉවත් වේ නම් එය සංවර්ධනයයි."

- ඩඩ්ලි සියර්ස් -

"නිමැවුමේ වැඩි වීමත්, එම නිමවුම් වැඩි වීමට තුඩු දුන් ශිල්පීය ක්‍රම හා ආයතනික සංවිධානවල දියුණුවත් සංවර්ධනයයි."

- කිංඩල් බර්ග් -

"සංවර්ධනය යනු ලෝක ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වය වැඩි දියුණු කිරීමයි."

-1961 -1970 සංවර්ධන දශකය-

-එක්සත් ජාතීන්ගේ සංවිධානය-

"රටක ආර්ථික සංවර්ධනය සමග සමාජීය සංවර්ධනයක් ඇති විය යුතු ය.

සමාජීය සංවර්ධනය සිදුවිය යුත්තේ ආහාර, පෝෂණය, සෞඛ්‍යය, අධ්‍යාපනය, නිවාස, සමාජ සුරක්ෂිත භාවය, ඇඳුම් පැලඳුම්, විවේකය හා මානුෂීය නිදහස යනාදියෙහි ය."

-1978 යුනෙස්කෝ ප්‍රකාශනය-

"සංවර්ධනය යනු ජන සංඛ්‍යාව, සමාජීය, සංස්කෘතික හා සදාචාරාත්මක යන සාධක ද ඇතුළත් වෙනස්වීම් හා වර්ධනය පිළිබඳ ක්‍රියාදාමයකි."

-1981 - 1990 සංවර්ධන දශකය-

-එක්සත් ජාතීන්ගේ සංවිධානය-

"අනාගත පරම්පරාවේ අවශ්‍යතාවලට අවහිර නොවන පරිදි වර්තමාන අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීම තිරසාර සංවර්ධනයයි."

- බ්‍රන්ඩ්ට්ලන්ඩ් කොමිසම -

ඉහත නිර්වචන අනුව සංවර්ධන සංකල්පය මුල දී ආර්ථික වර්ධනය කෙරෙහි පමණක් නැඹුරු වුව ද ඉන් අනතුරුව ජීවිතයේ ගුණාත්මක භාවයෙහි වර්ධනය කෙරෙහි අවධානයට යොමු වූ බව පැහැදිලි වේ. මෙය තව දුරටත් පුළුල් සංකල්පයක් ලෙස වර්ධනය වී ජනතාවගේ සම්ප්‍රදාය, සංස්කෘති හා සාරධර්මවල සිදුවන වෙනස්කම් ද ඇතුළත් විය. ඉන් අනතුරුව මානව හිමිකම්, ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදය, දේශපාලනය, ආයතනවල ස්වභාවය, පරිසරයේ ගුණාත්මක තත්ත්වය ද සංවර්ධන සංකල්පය තුළට ඇතුළත් විය.

**ක්‍රියාකාරකම**

- සංවර්ධනයෙහි අරුත නිර්වචන ඇසුරින් පැහැදිලි කරන්න.
- සංවර්ධන සංකල්පය කාලයෙන් කාලයට වෙනස්වීමට බලපෑ හේතු විග්‍රහ කරන්න.

## සංවර්ධනය මැනීම

රටක් අත්පත් කර ගෙන ඇති ආර්ථික ප්‍රගතිය හා මට්ටම සලකා බැලීම සඳහා එය මැනීමට ලක් කළ යුතු ය. එම මැනීම මගින් තම රට සංවර්ධනය අතින් ඉහළ හෝ පහළ හෝ මට්ටමක පසු වන්නේ දැයි තීරණය කළ හැකි ය. මේ සඳහා මිනුම් රැසක් යොදා ගෙන ඇත. එම මිනුම් කාලානුරූපව වෙනස් වීමට ද ලක් වී ඇත.




4.1 රූප සටහන

## ක්‍රියාකාරකම

- ඉහත සංකල්ප සිතියම ඇසුරින් සංවර්ධනය මැනීමේ පරමාර්ථ පිළිබඳ බුද්ධි කලම්බන සාකාච්ඡාවකට යොමු වන්න.




4.2 රූප සටහන

## දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය

යම් රටක විදේශීය ශුද්ධ සාධක ආදායම සැලකිල්ලට ගැනීමෙන් පසුව වර්ෂයක් තුළ නිපදවනු ලබන සියලු ම භාණ්ඩ හා සේවාවල එකතු වූ වටිනාකම්වල ඓක්‍යය දළ ජාතික නිෂ්පාදිතයයි.

දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය = දළ දේශීය නිෂ්පාදිතය + විදේශීය ශුද්ධ සාධක ආදායම

## ප්‍රතිශීර්ෂ දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය (ඒක පුද්ගල දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය)

යම් රටක වර්ෂයක් තුළ නිෂ්පාදිත භාණ්ඩ හා සේවා ප්‍රමාණයෙන් එම රටේ වැසියකුට හිමිවන සාමාන්‍ය ප්‍රමාණය ප්‍රතිශීර්ෂ දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය හෙවත් ඒක පුද්ගල ආදායම ලෙස නම් කරනු ලැබේ.

$$\text{ප්‍රතිශීර්ෂ දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය} = \frac{\text{දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය}}{\text{මධ්‍ය වාර්ෂික ජන සංඛ්‍යාව}}$$

**ඒක පුද්ගල දළ ජාතික නිෂ්පාදිතයේ අඩුපාඩු**

- ආර්ථිකමය තොරතුරු පමණක් සලකා බැලීම
- සමාජ තත්ත්වය පෙන්නුම් නොකිරීම
- සමාජ ශුභ සාධනය පිළිබඳ තොරතුරු ඉදිරිපත් නොවීම
- නිෂ්පාදනයට දායක නොවන අයට ද මෙහි අගය බෙදී යාම

$$\text{මූර්ත දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය} = \frac{\text{මූල්‍ය දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය} \times 100}{\text{ගම්‍ය මිල දර්ශකය}}$$

## නූතන මිනුම්

### භෞතික ජීවන තත්ත්ව දර්ශකය ( PQLI )

මෙම දර්ශකය සකස් කිරීම සඳහා සංරචක තුනක් යොදා ගැනේ.

සාක්ෂරතාව

උපතේ දී ආයු අපේක්ෂාව

ළදරු මරණ අනුපාතය

මෙම දර්ශකය 0 - 100 අතර අගයක් ගනු ලැබේ. මෙමගින් රටේ සමාජීය, සංස්කෘතික අංශ පිළිබඳව අවබෝධයක් ලබාගත හැකි ය. එසේ ම රටේ අධ්‍යාපනය, පෝෂණය හා සෞඛ්‍යය තත්ත්වය පිළිබඳ ව අවබෝධයක් මින් ලැබේ. මෙම දර්ශකය මගින් සමාජ සංවර්ධනයෙහි ස්වභාවය මැනිය හැකි ය. එබැවින් රටක සංවර්ධනයෙහි සැබෑ ස්වරූපය මෙමගින් හඳුනාගත හැකි වේ. සංවර්ධනය මැනීමේ දී ඒක පුද්ගල ආදායමේ ඌන පූරකයක් ලෙස මෙම දර්ශකය යොදා ගැනේ.

## මානව සංවර්ධන දර්ශකය (HDI)

මිනිසාගේ සංවර්ධන මට්ටම මනින සාපේක්ෂ මිනුමකි. කිසියම් රටක් ළඟා කර ගෙන ඇති දියුණුව සමාජ, ආර්ථික අංශ දෙක ම ඔස්සේ මෙමගින් මැනිය හැකි ය. ඒ අනුව වඩාත් ඉහළ, මධ්‍යස්ථ, පහළ වශයෙන් මානව සංවර්ධනයෙහි ස්වභාව මෙමගින් නිරූපණය කළ හැකි ය.

මෙම දර්ශකය මගින් මානව සංවර්ධනයේ මූලික පැතිකඩ තුනක් වන සෞඛ්‍ය සම්පන්නව ජීවත්වීම, දැනුම් මට්ටම සහ ජීවන තත්ත්වය මැන බැලෙන සංයුක්ත දර්ශකයකි. මෙම දර්ශකය සඳහා

- උපතේ දී ආයු අපේක්ෂාව
- අධ්‍යාපනය
- ක්‍රය ශක්තිය (මිල දී ගැනීමේ ශක්තිය) මත ගැළපූ ඒක පුද්ගල දළ ජාතික නිෂ්පාදිතය යන සංරචක යොදා ගැනේ.

මෙම දර්ශකය පදනම් කර ගෙන සංවර්ධනය මැනීමේ දී ඉතා ඉහළ, මධ්‍යස්ථ, පහළ මානව සංවර්ධනයක් සහිත ලෙස රටවල් වර්ග කරනු ලැබේ.

**තෝරා ගත් රටවල් කිහිපයක (HDI) දර්ශකය**

| රට | (HDI) දර්ශකය | | හිමි තැන | |
|---|---|---|---|---|
| | 2010 | 2012 | 2010 | 2012 |
| ශ්‍රී ලංකාව | 0.658 | 0.715 | 91 | 92 |
| ඉන්දියාව | 0.519 | 0.554 | 119 | 136 |
| පාකිස්තානය | 0.490 | 0.515 | 125 | 146 |
| මැලේසියාව | 0.744 | 0.769 | 57 | 64 |
| සිංගප්පූරුව | 0.846 | 0.895 | 27 | 18 |
| ඇමරිකා එ.ජ. | 0.902 | 0.937 | 4 | 3 |
| අයිස්ලන්තය | 0.869 | 0.906 | 17 | 13 |
| සියරාලියෝන් | 0.317 | 0.359 | 158 | 177 |

මූලාශ්‍රය : මානව සංවර්ධන වාර්තාව 2010 සහ 2013

## සංවර්ධනය අනුව රටවල් වර්ග කිරීම

සංවර්ධනය මැනීමට භාවිත කළ හැකි සාම්ප්‍රදායික මිනුම් හා නූතන මිනුම් උපයෝගී කර ගෙන සංවර්ධිත මට්ටම් අනුව රටවල් වර්ග කර ඇත. එනම්,

- සංවර්ධනය වන රටවල්
- සංවර්ධිත රටවල්




4.3 රූප සටහන

## සංවර්ධනය වන රටවල් මුහුණපාන ගැටලු

- ප්‍රාග්ධන ඌනතාව
- ප්‍රාථමික භාණ්ඩවල මිල උච්චාවචනය
- ආනයනය කරන භාණ්ඩ සඳහා ඉහළ මිලක් ගෙවීමට සිදු වීම
- අවාසිදායක වෙළෙඳ ශේෂය
- අන්තර්ජාතික වෙළෙඳාමේ දී සංවර්ධිත රටවල් අනුගමනය කරන ආරක්ෂණ පිළිවෙත්

උදා: තීරු බදු, සලාක ක්‍රම

- බල ශක්ති අර්බුදය
- බුද්ධි ගලනය

සංවර්ධනය වෙමින් පවතින රටවල ක්‍රියාත්මක වන දිළිඳු බවේ ස්වභාවය නොකඩවා පැවතීමට හේතු දිළිඳු බවේ විෂම චක්‍රය තුළින් දැක්විය හැකි ය.




4.4 රූප සටහන

## සංවර්ධන ක්‍රියාවලියේ දී මුහුණ පාන ගැටලු සඳහා විසඳුම්

- දේශීය ඉතුරුම් සඳහා දිරි ගැන්වීම
- අපනයන විවිධාංගීකරණය
- නව වෙළෙඳපොළ සොයා ගැනීම
- ආයාත ආදේශන ප්‍රතිපත්ති අනුගමනය කිරීම
- විකල්ප බල ශක්ති හඳුන්වා දීම හා භාවිතය

- කලාපීය සංගම් ඇතිකර ගැනීම
- සංවර්ධිත රටවල් අතර වෙළෙඳ ගිවිසුම් ඇති කර ගැනීම
- විදේශ ආධාර ලබා ගැනීම




4.5 රූප සටහන

## සංවර්ධනය වෙමින් පවත්නා රටවලට උදාහරණ

- සියොරාලියෝන්
- ඉතියෝපියාව
- සෝමාලියාව
- ඉන්දියාව
- බංග්ලාදේශය

## සංවර්ධනය වන රටක් ලෙස ශ්‍රී ලංකාවේ විශේෂත්වය

- සංවර්ධනය වන රටවලට සාපේක්ෂව ශ්‍රී ලංකාවේ ඉහළ සාක්ෂරතා මට්ටමක් පැවතීම
- ළදරු මරණ හා මාතෘ මරණ අනුපාතය පහළ මට්ටමක පැවතීම
- ආයු අපේක්ෂාව ඉහළ මට්ටමක පැවතීම

**ශ්‍රී ලංකාවේ සංවර්ධන අභියෝග ජය ගැනීමට ගෙන ඇති ක්‍රියාමාර්ග**

- සංචාරක කර්මාන්තය දියුණු කිරීම
- දේශීය විදේශීය ආයෝජකයින් දිරි ගැන්වීම
- තාක්ෂණික දැනුම හා කුසලතා පුළුල් කිරීම
- දේශපාලන ස්ථාවරත්වය ගොඩනැගීම
- දේශීය ඉතුරුම් දිරි ගැන්වීම
- අපනයන විවිධාංගීකරණය
- යටිතල පහසුකම් සංවර්ධනය
- අපනයන අභිමුඛ කර්මාන්ත දිරි ගැන්වීම
- නාවික, අධ්‍යාපනික, තොරතුරු තාක්ෂණික, කේන්ද්‍රස්ථානයක් බවට ශ්‍රී ලංකාව පත් කිරීම

## සංවර්ධිත රටවල ලක්ෂණ




4.6 රූප සටහන

## සංවර්ධිත රටවල් මුහුණපාන ගැටලු

- පරිසර දූෂණය
- ජාත්‍යන්තර ත්‍රස්තවාදය
- අමුද්‍රව්‍ය ලබා ගැනීමේ අපහසුව
- බල ශක්ති අර්බුදය
- වෙළෙඳපොළ තරගය
- සමාජීය ගැටලු උග්‍රවීම (අන්තර්ජාලය මගින් එල්ල වන)
- ස්වාභාවික විපත් වැඩිවීම
- නව කාර්මික රටවලින් එල්ල වන වෙළෙඳපොළ තරගය

## සංවර්ධිත රටවලට නිදසුන්

- නෝර්වේ
- ස්වීඩනය
- ජපානය
- ඇමෙරිකා එක්සත් ජනපදය
- ඕස්ට්‍රේලියාව
- කැනඩාව
- ජර්මනිය
- ප්‍රංශය
- බෙල්ජියම

## තිරසර සංවර්ධන සංකල්පය (The concept of Sustainable Development)

සංවර්ධන සංකල්පය තුළ දී වැඩි වන ජනගහනයත් සමග පුළුල් වන මානව අවශ්‍යතා සපුරාලීම එහි ඇති ප්‍රබල ම අභියෝගයකි. වැඩි වන ජනගහනයේ අවශ්‍යතා සපුරාලීමට සම්පත් වැඩි වැඩියෙන් යොදා ගැනීමට සිදු වී ඇත. නිෂ්පාදනය හා යෙදවුම් ඉහළ යාම නිසා පරිසරයට විශාල පිරිවැයක් දැරීමට සිදු වී ඇත. මිනිසා සංවර්ධන ක්‍රියාදාමයේ දී පරිසරය අමතක කර සිය අවශ්‍යතා කෙරෙහි වැඩි අවධානයක් යොමු කිරීම නිසා ස්වාභාවික පරිසරය දැඩි අවදානමකට ලක් වී ඇත.

අසීමිත ලෙස සම්පත් කැණීම, සම්පත් හිඟය නිසා විකල්ප සම්පත් කෙරෙහි යොමුවීම, පරිසරයට, මුදා හැරෙන අපද්‍රව්‍ය ප්‍රමාණය වැඩිවීම, පරිසර දූෂණය තීව්‍රවීම ආදි හේතූන් නිසා ජෛව විවිධත්වයට හානි සිදුවීම, ස්වාභාවික ක්‍රියාවලියට බාධා සිදුවීම, ස්වාභාවික විපත් තීව්‍රවීම, ගෝලීය උණුසුම වැඩිවීම වැනි ආන්තික තත්ත්වවලට මුහුණදීමට සිදු වී ඇත.

සංවර්ධන සංකල්පය මගින් මිනිස් ජීවිතවල ගුණාත්මක බව ඉහළ නැංවීමට ආර්ථික සංවර්ධනය හේතු වුව ද සමස්තයක් ලෙස එමගින් ලෝක ප්‍රජාවට සාධාරණත්වය ඉටු වී නොමැති බව අනාවරණය වේ. ලෝකයේ වැඩි ජන කොටසක් දුගී දුප්පත්කමින් පීඩාවට පත් වී ඇති අතර භූමිය, වාතය, වනාන්තර, ඛනිජ සම්පත් ආදි ස්වාභාවික සම්පත් විනාශවීම හා ගුණාත්මක බවින් පිරිහීයාමට ලක් වී ඇත. මෙහි ප්‍රතිඵල ලෙස විශාල ජන සංඛ්‍යාවකගේ ශාරීරික සෞඛ්‍යය හා සුවසෙත කෙරෙහි හානිදායක බලපෑම් එල්ල වී ඇත.

මේ අයුරින් වර්තමාන මිනිසාගේ සංවර්ධනයේ ගුණාත්මක භාවය වෙනුවෙන් භෞතික පරිසර පද්ධතිවලට දරා ගත නොහැකි වෙනස්කම් සිදු නොකළ යුතු ය. මිනිසා හා පරිසරය අතර අන්තර් ක්‍රියාව අමතක නොකළ යුතු මෙන් ම පරිසර සම්පත් විනාශ වී යාමට ඉඩ තැබීම ද නොකළ යුතු ය. දුර්ලභ හා ක්ෂයවන සම්පත් ක්ෂයවී යාම වළක්වා ගැනීමට හා මනා කළමනාකරණයකින් පරිහරණය කිරීමට අවධානය යොමු කිරීම

වැදගත් වේ. ඒ අනුව නූතන මිනිසාගේ සංවර්ධන ප්‍රයත්න මගින් අනාගත මිනිසාට අසාධාරණත්වයෙන් තොරව සාධාරණව පෘථිවි ගෝලය තුළ අනාගත පැවැත්ම සුරක්ෂිත කිරීම සඳහා සංවර්ධන සංකල්පයට අවතීර්ණ විය යුතු ය. එය තිරසර සංවර්ධනය ලෙස අර්ථ දැක්විය හැකි ය.

"තිරසර සංවර්ධනය යනු අනාගත පරපුරේ අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමට ඇති ඉඩ ප්‍රස්තා අහිමි නොකර වර්තමාන සංවර්ධන ක්‍රියාවලිය ප්‍රශස්ත අයුරින් පවත්වා ගෙන යාමයි."

## තිරසර සංවර්ධන සංකල්පයේ විකාශනය

තිරසර සංවර්ධන සංකල්පය සඳහා මූලිකත්වය දරා ඇත්තේ නෝර්වේ හිටපු අගමැතිවරයකු වූ ග්‍රොහාර්ලම් බෘන්ඩ්ලන්ඩ් ය. ඔහුගේ සභාපතිත්වයෙන් 1983 ලෝක පරිසර කොමිෂන් සභාව පිහිටු වූ අතර එමගින් පලකළ වාර්තාව වූ "අපේ පොදු අනාගතය" මගින් තර්ක කර ඇත්තේ "පරිසරය හා සංවර්ධනය සමෝධානය කළ යුතු බව" යි. ඒ අනුව චිරස්ථායී සංවර්ධනය නිර්වචනය කර ඇත්තේ "අනාගත පරම්පරාවලට ඒවායේ අවශ්‍යතා සපුරා ගැනීමේ හැකියාව නැති නොකරමින් වත්මන් අවශ්‍යතා සපුරාලන සංවර්ධනයක්" වශයෙනි. ඒ සඳහා උපාය මාර්ග, ගෝලීය හා ජාතික මට්ටමින් අත්පත් කර ගැනීම සඳහා යෝජනා කර ඇත. මෙම සංකල්පය විධිමත් අයුරින් ලොව පුරා පිළිගෙන ඇති අතර 1992 ජූනි මස රියෝ ද ජනෙයිරෝවල පැවැත්වූ පරිසරය හා සංවර්ධනය පිළිබඳ ජාත්‍යන්තර සමුළුවේ දී පරිසර ගැටලු පිළිබඳ දැඩි අවධානයට ලක්විය. එහි දී 21 වන සියවස සඳහා වූ න්‍යාය පත්‍රය ගෝලීය වශයෙන් පිළිගනු ලැබී ය. තිරසර සංවර්ධනය සඳහා අනුමත උපාය මාර්ග ක්‍රියාත්මක කිරීමට සියලු ජාතීන් ඔවුන්ට අයිති වැඩ කොටස ඉටු කරනු ඇතැයි එමගින් අපේක්ෂා කරන ලදි.

වසර 2000 දී එක්සත් ජාතීන් විසින් සහශ්‍ර සම්මන්ත්‍රණය පවත්වන ලද අතර එහි දී සහශ්‍ර අරමුණු ගොඩනගා ගැනීමේ දී තිරසර සංවර්ධන ඉලක්ක ප්‍රමුඛ විය. 2005 වසරේ දී ලොව සහශ්‍ර අරමුණු හා ඒ අනුව චිරස්ථායී සංවර්ධනය සාක්ෂාත් කර ගෙන ඇති ප්‍රගතිය සමාලෝචනය කරන ලදි. පළමු සම්මන්ත්‍රණයෙන් පසුව වසර 20 කට පසුව එනම් 2012 දී රියෝ ද ජනෙයිරෝවල නැවත ජගත් සමුළුවක් පවත්වන ලදි. එහි අරමුණු වූයේ "චිරස්ථායී සංවර්ධනය සඳහා වන අපේ කැපවීම අලුත් කිරීම සඳහා අපේ ලෝකය සහ වත්මන් හා අනාගත පරම්පරා සඳහා ආර්ථික, සමාජීය හා පාරිසරික වශයෙන් චිරස්ථායී අනාගතයක් ඇතිවීමට සැලැස්වෙන බව සහතික වීම"ය. මේ අනුව පරිසරය හා සංවර්ධනය පිළිබඳ එක්සත් ජාතීන්ගේ සම්මන්ත්‍රණයේ නිගමන සඳහා ඇති අපගේ බැඳීම්වලින් බැහැර නොවී සිටීම ඉතා වැදගත් වේ.

මෙපරිද්දෙන් චිරස්ථායී සංවර්ධනය එහි සියලු මානවලින් අත් කර ගත හැකි ආකාරයට ආර්ථික, සමාජීය හා පාරිසරික අංශ ඒකාබද්ධ කරමින් ඒවායේ අන්තර් සම්බන්ධතාව පිළිගනිමින් චිරස්ථායී සංවර්ධනය සියලු මට්ටම්වලින් තව දුරටත් දියුණු

කිරීම අවශ්‍ය බව ( රියෝ + 20 ) එක්සත් ජාතීන්ගේ සම්මන්ත්‍රණයේ නිගමනය විය. ඒ අනුව මෙම සංකල්පය කෙරෙහි ලෝක වාසී ජනතාව ප්‍රතිපත්තිමය හා නෛතික පදනමින් යොමු වී තිබීම අගය කළ යුතු ය.

## තිරසර සංවර්ධනය ළඟා කර ගැනීමේ දී ජය ගත යුතු අභියෝග




4.7 රූප සටහන

## තිරසර සංවර්ධනයේ අවශ්‍යතාව

තිරසර සංවර්ධනයේ දී මිනිස් අවශ්‍යතා හා වුවමනා ඉටු කර ගැනීමේ දී ආර්ථික අවශ්‍යතා පමණක් සලකා බලන දෘෂ්ටියෙන් මිදී ඒ හා සමග සමාජීය සංවර්ධනය හා පරිසර සංවර්ධනය කෙරෙහි අන්‍යෝන්‍ය වශයෙන් යොමුවීම සඳහා අවධානය යොමු කළ යුතු වේ.

සංවර්ධන ක්‍රියාදාමය තුළ දී පාරිසරික අවශ්‍යතා කෙරෙහි වඩාත් සංවේදීවීමේ අවශ්‍යතාව අවධාරණය කිරීම වැදගත් වේ. මිනිසාගේ සංවර්ධන ක්‍රියාදාමයේ දී ස්වාභාවික සම්පත් අභිමිවීමත්, පරිසරයට සිදුවන හානිය ගණනය කිරීමෙන් සිදුවන පාරිසරික පිරිවැය තක්සේරු කිරීමත් කළ යුතු ය. මිනිසාගේ පෞද්ගලික ලාභ අපේක්ෂාවෙන් කරනු ලබන ආර්ථික කටයුතුවල දී එමගින් සිදුවන හානිය සමස්ත ලෝක වාසී ප්‍රජාවට බලපාන බැවින් ඒවා සීමා කිරීම කළ යුතු ය. ලාභ අපේක්ෂාවෙන් කරනු ලබන අහිතකර නිෂ්පාදන සඳහා සීමා පැනවීම ද වැදගත් වේ. මහා පරිමාණ වශයෙන් පරිසරයට හානි ගෙන දෙන කැණීම් හා ඉදි කිරීම් කටයුතු, කර්මාන්ත, කෘෂිකාර්මික කටයුතු, පිළිබඳව පාරිසරික ඇගයීම් මගින් ආර්ථික, සමාජ හා පාරිසරික සංවර්ධනය තුලනය කිරීම කළ යුතු ය. එබැවින් අනාගත පරපුර වෙනුවෙන් පිවිතුරු ලෝකයක් පැවතීමට නම් වර්තමානයේ පරිසර සම්පත් සූරා කෑමෙන් තොර ව පරිහරණය කළ යුතු වේ. ශ්‍රේෂ්ඨ ඉන්දියානු කවියකු වූ කාලිදාසයන්ගේ කුමාර සම්භව කෘතියෙහි පවසා ඇත්තේ පෘථිවිය ප්‍රයෝජනයට ගත යුත්තේ කිරි දොවන ආකාරයෙන් මිස සූරා කෑමෙන් නොවන බවයි. තිරසර සංවර්ධනයෙන් අපේක්ෂා කෙරෙන්නේ ද එවැනි ම අර්ථයකි.

## තිරසර සංවර්ධනය සඳහා ගත යුතු ක්‍රියා මාර්ග

වර්තමානය වන විට ලෝකයේ බොහෝ රටවල් තිරසර සංවර්ධන සංකල්පයෙහි වැදගත්කම අවබෝධ කර ගෙන ඇත. ඒ අනුව අපේ ග්‍රහලෝකය සඳහා මෙන් ම අනාගත පරම්පරාව සඳහා ද ආර්ථික, සමාජීය හා පාරිසරික වශයෙන් තිරසර අනාගතයක් පවත්වා ගෙන යාමට සහතික වීමට එකඟතා ඇති වී ඇත. ඒ අනුව පරිසරය හා සංවර්ධනය පිළිබඳ සහශ්‍රක නිගමන කෙරෙහි අවධානය යොමු කිරීම වැදගත් වේ.

සංවර්ධනය සඳහා බලපාන ප්‍රධානතම සාධකය සම්පත් වේ. සම්පත්වල ඵලදායීතාව හා කාර්යක්ෂමතාව වැඩි කිරීම මගින් තිරසර සංවර්ධනය ළඟා කර ගැනීම පහසු වේ. මේ සඳහා යොදා ගත හැකි ප්‍රධාන ක්‍රමවේදයක් ලෙස 3R සංකල්පය වැදගත් වේ.

- Reduce - අවම කිරීම
- Reuse - නැවත භාවිතය
- Recycle - ප්‍රතිචක්‍රීකරණය

## සම්පත්වල ඵලදායීතාව දියුණු කිරීමට යොදා ගන්නා ලෝකයේ භාවිත වන උපාය මාර්ග

5 S - ඵලදායිතා සංකල්පය භාවිතය

CP - සුපිරිසිදු නිෂ්පාදනය ( Cleaner Production)

GP - හරිත ඵලදායිතාව ( Green Productvity )

TQM - පූර්ණ ගුණාත්මක කළමනාකරණය ( Total Quality Management)

Poka Yoke - වැරදි ශුන්‍ය කිරීම ( Mistake Proofing)

PPP - බැහැර කිරීමේ වගකීම නිෂ්පාදකයාට පැවරීම ( Producer Pays Principle)

## ක්‍රියාකාරකම

- පරිසර හිතකාමී ව කටයුතු කිරීමට ඔබ නිවස තුළ දී ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග යෝජනා කරන්න.
- ඔබ පාසල තුළ ක්‍රියාත්මක කළ හැකි පාරිසරික වැඩ සටහනක් ඔබේ පන්තිය මුල් වී ක්‍රියාවට නංවන්න. එම ක්‍රියාකාරකම සඳහා පසු විපරම් වැඩ සටහනක් අනුගමනය කරන්න.
- ශ්‍රී ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක වූ හා ක්‍රියාත්මක වන තිරසර සංවර්ධන ව්‍යාපෘති පිළිබඳ ව පරිසර ඇගයීම් වාර්තා හා සම්බන්ධ පුවත්පත් වාර්තා, අධිකරණ ක්‍රියාමාර්ග අධ්‍යයනය කර එහි ඇති බලපෑම් සාකච්ඡා කරන්න.
- ශ්‍රී ලංකාවේ ජලාශ්‍රිත ශිෂ්ටාචාරය තුළ දක්නට ලැබුණු තිරසර සංවර්ධන ක්‍රියාමාර්ග නිදසුන් ඇසුරින් සාකච්ඡා කරන්න.




4.8 රූප සටහන

